Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!




# Йәшлек

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шәмбе 10 март 1990 йыл. № 30 (7536). Хаҡы 3 тин.





*Һеҙҙең өсөн, өфөләр!*
— 2-се бит.

**ЕР-ҺЫУЫБЫҘ НИ ҺӨЙЛӘЙ?**
*—3-сө бит.*




**Һүҙ — йәш яҙыусыларға**
—4—5-се биттәр.




**Студент көндәлектәре (дауамы)**

**Үҙаңыбыҙ ни хәлдә?**
— 6-сы бит.

***НИМӘ? ҠАЙҘА? ҠАСАН?***
—7-се бит.

**«Йәнгүзәл»дәр— Баймаҡта**
— 8-се бит.







# БАЛҠЫП ТОРА ЙӨҘҘӘРЕ

КИТАП беҙҙең тормошобоҙҙа ҙур роль уйнай. Беҙгә белем биреп кенә ҡалмай ул, күңелебеҙҙе нескәртә, сафландыра, яҡшылыҡҡа, рәхимлеккә өйрәтә. Һәм китап магазинын беҙ белем донъяһын ғына түгел, эскерһеҙ, мөләйем мөнәсәбәт атмосфераһын тыуҙырыусы йорт тип тә күҙ алдына килтерәбеҙ. Һуңғы ваҡытта магазиндарҙа йөҙ яҡтыртмай, ауыҙын асып өндәшергә иренеп торған һатыусылар күбәйеп китте. Шуға ла беҙҙә китап магазинына ингәндә байрамса тойғоларға байып сығыу теләге тыумау ғәжәп түгел.

Күгәрсен районының Мораҡ китап магазинындағы һатыусыларҙың эшен иһә сәғәттәр буйы һоҡланып күҙәтке килә. Мөләйем ҡыҙҙар эшләй бында. Магазин мөдире комсомолка Фәниә Мәүлеҡасова Өфө кооператив техникумын тамамлап ҡайтып, Күгәрсен районында эшләгән, унда бер нисә йыл комсомол ойошмаһы секретары вазифаһын башҡарған. Хәҙер китап магазинында эш күп тип тормай, йәмәғәт эштәрендә актив ҡатнаша, үҙешмәкәр түңәрәккә ҙур теләк менән йөрөй.

Коллективта комсомолдар йыйылған. Ғәлиә Әбсәләмова Өфөләге 14-се училищены тамамлап, тыуған ауылы Мораҡҡа ҡайтҡан, универмагта эшләгән. Хәҙер бында күсеп, төрлө сараларҙа ихлас ҡатнаша.

Тәжрибәле һатыусылар үҙ һөнәренә йәштәрҙе өйрәтә. Гөлсирә Аллағужина бында бер нисә ай ғына эшләй. Талапсан кәңәшсе-тәрбиәселәр етәкселегендә эшкә бик тиҙ өйрәнеп алған.

Магазин планды һәр саҡ үтәп килә. Тик башҡорт телендә балалар өсөн китаптар ғына бик аҙ килә икән. Бындай проблема булмаһа, Мораҡ магазины тағы ла уңышлыраҡ эшләр ине.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: магазин мөдире Фәниә Мәүлеҡасова, һатыусылар Ғәлиә Әпсәләмова (уңда) һәм Гөлсирә Аллағужина (артта); һатып алыусылар китап һайлай.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

**Баш ҡалабыҙҙа социаль-көнкүреш мәсьәләләре һуңғы йылдарҙа байтаҡ тупланып китһә лә, уға даими рәүештә йәшәргә килеүселәр кәмемәне. 1981 йылда ғына илебеҙҙең миллионлы ҡалалары сафына баҫҡан Өфөлә хәҙер, 1,3 миллион самаһы кеше йәшәй. Халыҡ артыуға ҡарап үрҙә әйтелгән проблемалар ҙа ҡырҡыулаша төшә.**

**Ләкин ҡаланың һәр төрлө службалары ла тик ятмай бит. Улар ниндәй сара күрә һәм күрергә йыйына? Ҡала Советы башҡарма комитеты председателе М. ЗАЙЦЕВ менән әңгәмәне уҡып, газета уҡыусыбыҙ үҙен борсоған ҡайһы бер һорауҙарға яуап алыр, тип ышанабыҙ.**

## • Беҙҙең интервью




**— Михаил Алексеевич, төрлө сығанаҡтарҙан билдәле булыуынса, ҡалала торлаҡ төҙөүҙең былтырғы планы үтәлмәне. Уның сәбәптәре хаҡында әйтеп үтһәгеҙ ине?**

— Һүҙ гөмүмән план тураһында бара икән, ул үтәлде, бер йылда 474,2 мең квадрат мең торлаҡ файҙаланыуға тапшырылды. Был — планға ҡарата 102,5 процент тигән һүҙ. Әммә «Торлаҡ—2000» комплекслы программаға йыллыҡ заданиела билдәләнгәнсә (унда эш күләме бик ҙур) сығып булманы. Заданиеның үтәлмәү ҡурҡынысы алдан уҡ бар ине, сөнки төҙөлөштө материалдар менән тәьмин итеүселәрҙең беҙгә уларҙы ихтыяжға ҡарата 70—90 процент самаһы ғына бирәсәген һиҙемләй инек. Бигерәк тә кирбес, цемент, ағас материалдар, санитария-техник изделиелар етешмәне, хатта улар йыш ҡына ваҡытында бирелмәне. Тап шул арҡала йәй айҙарында ла төҙөүселәрҙең ике айға яҡын буш тороуына юл ҡуйылды.

**Ҡайһы бер промышленность предприятиеларының да гәйебен әйтеү урынлы булыр. Моторҙар эшләү, «Агрегат», «Гидравлика», «Труд», «Башлеспром» берекмәләре һәм фанера [illegible] ция, изделие һәм материалдар әҙерләүҙә төҙөлөштө өҙеклектәргә дусар итте, шуның менән БАССР Министрҙар Советының ҡарарын үтәмәне. Ҡайһы бер завод, предприятиелар етәкселәренең, хужалыҡ иҫәбе һәм үҙ-үҙеңде финанслауға күсеүгә һылтанып, ярҙамға кешеләр ебәрмәүе лә төҙөлөш темпына аяҡ салды.**

Түбәндәге мәғлүмәттәр газета уҡыусыға ҡыҙыҡлы булыр тип уйлайым. 1987 йылда промышленность продукцияһы етештереү буйынса Өфө өлкә һәм автономиялы республикалар баш ҡалалары араһында—4-се, йәшәүселәр һаны буйынса — 9-сы, етештереү менән бәйле булмаған тармаҡтарға капитал һалыуҙар буйынса 51-се урында тора ине. 1971—1987 йылдарҙа Силәбе ҡалаһында Өфөгә ҡарағанда торлаҡты 24 мең квадрат метрға күберәк файҙаланыуға тапшыралар.

Быйыл социаль-көнкүреш объекттары төҙөүҙе ҡырҡа арттырыу. Йыл аҙағынаса кәмендә 600 мең квадрат метр торлаҡты файҙаланыуға тапшырыу бурысы ҡуйыла. Был «Торлаҡ—2000» программаһын үтәүҙә юл ҡуйылған артта ҡалыуҙы бөтөрергә ярҙам итәсәк. Тик бер хәүеф бар: планлаштырылған объекттарҙың төҙөлөш материалдары менән етерлек тәьмин ителмәүе. Юғарғы органдар тәьминәтте һаман да ҡытлыҡ принцибынан сығып ойоштора, йәғни материалдарҙы етерлек кимәлдә планлаштырмай.

**— «Вечерняя Уфа» газетаһында белдерелеүенсә, әле ҡалала 100 меңдән ашыу кеше торлаҡ алыуға сиратта тора. Был тағы ла бер ҡала төҙөү иәрәкләте тураһында һөйләмәйме?**

— Ысынлап та бөгөн беҙҙә булған мәғлүмәттәр ҡалала 113 мең кешенең торлаҡҡа мохтажлығы тураһында һөйләй. Әлбиттә, ҡайһы бер ғаиләләрҙән ике йәки бер нисә кешенең сиратта тороуы мөмкин, ләкин улар күп түгелдер. Шулай ҙа беҙгә иҫкергән йорттарҙы һүткән өсөн 10 мең квартира төҙергә, коммуналь квартираларҙа көн күргән 9,8 мең ғаиләне айырым квартираларға күсерергә кәрәк. Бынан тыш предприятиеларҙың санитар зоналарында йәшәгән 5 мең самаһы ғаиләне лә беҙ унан сығарырға, тимәк, яңы торлаҡ бирергә тейешбеҙ. Бөтәһен бергә ҡушһаҡ, 2000 йылға тиклем беҙ ҡалала 11 миллион квадрат метрҙан ашыу торлаҡты файҙаланыуға тапшырырға тейеш булабыҙ. Әле ҡалала 13 миллион квадрат метр торлаҡ бар, тимәк, Өфө ике тапҡырға ҙураясаҡ.

Ҡалала яңы микрорайондарҙың барлыҡҡа килеүе көтөлә, уларҙа 100—150 мең самаһы кеше йәшәйәсәк. Затон, «Восточный», Шакша, Дим райондары ҙураясаҡ. Иҫке Өфөлә реконструкция үткәрергә, радиостанцияны Глумилино поселогынан сығарырға уйлайбыҙ. Поселок урынында эре микрорайон үҫеп сығасаҡ. Ҡалала башҡа төҙөлөш майҙандарының да үҫеш алыуы мөмкин.

Әлбиттә, торлаҡ төҙөү менән бергә социаль-культура, сауҙа, көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү, мәктәп һәм башҡа балалар учреждениелары, спорт ҡоролмаларын сафҡа индереү ҙә йылдам алып барыласаҡ. Программа ҡатмарлы, ул тейешле финанс, материаль ресурстар талап итә. Һәм уны республиканы хужалыҡ иҫәбе менән үҙ-үҙеңде финанслауға күсермәй тороп үтәп булмаясаҡ. Бөгөн Өфөнөң йылына 1,7 миллиард һум табыш биргән ҡеүәтле потенциалы ҡала бюджетына ни бары 200 миллион һум самаһы аҡса күсерә, ҡалған табыш юғары ведомстволарға китә. Торлаҡ программаһын Советтарҙың етәкселеге, һәр хеҙмәт коллективының актив ҡатнашлығында ғына тормошҡа ашырырға мөмкин.

**— Башҡарма комитет, предприятиелар һәм башҡа службалар уны үтәү өсөн ниндәй саралар күрә?**

— Был һорауҙы үтә йыш ишетергә мөмкин. Программа ҡатмарлы, әммә уны үтәү өсөн ҡалала мөмкинлектәр ҙә аҙ түгел. Шакша йорт төҙөү комбинатының тәүге өс сиратын сафҡа индереү һәм реконструкциялау иҫәбенә генә лә беҙ ҡалала 600 мең квадрат метр торлаҡ йыя алабыҙ. Бөтөн булған төҙөлөш базаһы тағы ла 400 мең квадрат метр төҙөргә мөмкинлек бирә. Шулай итеп, алдағы ике-өс йылда ҡаланың миллион квадрат метр рубежына сығыуы мөмкин. Ләкин төҙөлөштө элекке ысулдар ярҙамында алып барырға ярамай, шәхси, кооперация, хужалыҡ ысулын да эшкә ҡушырға кәрәк.

Тағы ла бер мәсьәлә ҡамасаулай: төҙөргә урын юҡ. Ҡалала бөгөндән 18—20 мең кеше шәхси торлаҡ һалырға әҙер ҙә бит. Бөтә был проблеманы Өфө районы халҡы менән уртаҡ тел тапмай-тороп сисеп булмаясаҡ. Сөнки киләсәктә поселок-спутниктар ҙа төҙөргә тура киләсәк бит.

**— Михаил Алексеевич, ҡаланың ҙурайыуы уға идара итеүҙе лә ҡатмарлаштыра, экологик көсөргәнешлекте көсәйтә. Быға юл ҡуймау өсөн, ҡайһы бер производстволарҙы ситкә сығарырға кәрәкмәйме? Әйтәйек, башҡа ҡалаларға, район үҙәктәренә?**

— Ундай фекер бар. Беҙ һауаға зыянлы матдәләр сығарыуҙы кәметә барабыҙ. Әммә предприятиеларҙы ябып булмай, уларҙы халыҡ ҡулланыуы тауарҙары етештереү, көнкүреш хеҙмәте күрһәтеүгә йүнәлтергә кәрәк. Химия предприятиеларының ҡеүәтен артабан да арттырыуҙың кәрәге юҡ, ҡоролмаларҙы яңыртыу, реконструкциялау кешеләр ихтыяждарына хеҙмәт итергә тейеш. Ошо йәһәттән халыҡ беҙҙе яҡлай. Тау ҡорамалдары заводын, радиостанцияны ҡаланан ситкә сығарыу сараһы күрелә, Ленин орденлы Нефть эшкәртеү заводының иҫкергән майҙандары ла баш ҡаланан ярайһы уҡ ситкә күсереләсәк.

Маҡтанмай ғына шуны ла әйтә алам: ике йыл ярым эшләү дәүерендә башҡарма комитеттың әлеге составы союз министерстволары менән ведомстволарының береһенә лә яңы ҡеүәттәр төҙөргә рөхсәт итмәне. Халыҡ мәнфәғәтен ҡыҫыуға юл ҡуймайбыҙ.

**— Баш ҡалала транспорттың ҡырҡыу мәсьәләләрҙең береһе булып ҡала килә. Инде нисә йыл метро төҙөү тураһында һөйләйбеҙ, ләкин эште һаман башламайбыҙ...**

— Был йәһәттән шелтәле һүҙҙәрҙе бик күп ишетергә тура килә. 1987 йылда баш ҡаланың транспорт менән тәьмин ителеше 60 процентҡа ғына еткәндә, ул Силәбелә—85, Пермдә — 82, Ҡазанда 78 процент ине инде. Хәл, әлбиттә, яҡшыра, ләкин беҙ теләгән тиҙлек менән түгел. Һигеҙ автобус, ике троллейбус, алты йүнәлештә такси маршруты асылды. Йәғни транспорт линияһы 120 километрға артты. Бөтөн ҡалала биш трамвай һәм троллейбус депоһы, өс автобус һәм ике такси предприятиелары бар. Бөтәһе 1700 транспорт көн һайын пассажирҙарҙы хеҙмәтләндерә һәм... етмәй. Шуға күрә беҙ быйыл ике автобус туҡталышын файҙаланыуға тапшырырға тейешбеҙ, хәйер, былтыр уҡ тейеш инек. Уларҙың береһе Сипайлово микрорайонында, икенсеһе Некрасово поселогы тирәһендә буласаҡ. Ошоноң менән Өфөлә автобус паркының икеләтә күбәйеүе көтөлә. Бынан тыш, Инорс, Сипайлово һәм башҡа маршруттарға өҫтәмә троллейбустар ҙа йөрөйәсәк.

**Ләкин былар ғына ҡала халҡының ихтыяжын ҡәнәғәтләндерер тип уйламайым. Уны беҙ метрополитендан ғына көтә алабыҙ. Был мәсьәлә уйлағандан ҡатмарлыраҡ булып сыҡты. 1981 йылда уҡ әле Мәскәү һәм ундағы белгестәр метро юлының һыҙмаһын билдәләне. Төрлө урындарҙы быраулап ҡараныҙар һәм 1982 йылдың аҙағында «Метрогипротранс»ҡа өс томлыҡ документ әҙерләп бирҙеләр. Әммә эш башланманы, сөнки тәрәндән үтәсәк метроның үтә ҡиммәткә төшәсәге билдәле ине. Шулай ҙа 1987 йылда, метроны һайыраҡ ҡатламдан үткәрергә иҫәп тотоп, эште яңынан башлап ебәрҙек. «Горьковметропроект» институты уның техник-экономик нигеҙҙәрен эшләп тә бирҙе. 1989 йылда инженер-тикшеренеүҙәр үткәрелде һәм... 21 июнда СССР Министрҙар Советы ҡиммәтле төҙөлөштәрҙе, шул иҫәптән Өфөләге метрополитенды ла, финанслауҙы туҡтатыу тураһында ҡарар ҡабул итте.**

Шулай ҙа беҙ, республика менән ҡаланың да хужалыҡ иҫәбенә һәм үҙ-үҙен финанслауға күсеүенә өмөтләнеп, метрополитендың промышленность базаһын төҙөүҙе дауам иттек. СССР Юл эштәре министерствоһы, «Куйбышевметропроект» институты менән һөйләшеп килешеү буйынса базаны һәм метроның үҙен проектлау дауам итә, тик был юлы беҙ ҡала аҡсаһына ғына иҫәп тотабыҙ. Предприятиеларҙың яңы шарттарҙа эшләүе бюджетты арттырырға ярҙам итәсәк.

Беҙ метроны тиҙерәк төҙөү яҡлы. Әлегә Бензин станцияһынан Опера театрына тиклем булһа ла.

**— Халыҡҡа көнкүреш, сауҙа хеҙмәте күрһәтеү буйынса ҡала советы службалары нимәләр вәғәҙә итә ала?**

— Ун өсөнсө биш йыллыҡта, беренсе сиратта Сипайлово, Инорс, Шакшала йәшәүселәрҙе мунса менән тәьмин итеү бурысы ҡуйылды. Ошо биш йыллыҡ аҙағына тиклем, 12, ә киләһе биш йыллыҡта тағы ла 32 объектты, шул иҫәптән Сипайлово, Шакшала һәм Чернышевский урамында, көнкүреш йорттарын файҙаланыуға тапшырыу күҙ уңында тотола. Ҡала халҡы өс механизациялаштырылған кер йыуыу, ун дауалау-һауыҡтырыу комплекстары менән дә файҙалана аласаҡ. Квартираларҙы ремонтлау, биҙәлешен яҡшыртыу, торлаҡ, баҡса йорттары төҙөү, автомобилдәрҙе йүнәтеү һәм техник хеҙмәтләндереү, тимер изделиелар, мебель эшләү кеүек иркен заказдарҙы ҡәнәғәтләндереүгә айырыуса иғтибар ителәсәк.

**Өфөлә дөйөм туҡланыу предприятиелары ла етешмәй. Улар беҙҙә Пермь, Ижевск, Ҡазандағыға ҡарағанда бер ярым-ике тапҡырға кәмерәк. Ашхана, кафелар ҡала халҡының 25 процентын ғына хеҙмәтләндерә ала. Завод, уҡыу йорттары, төҙөлөш ойошмаларында уларға айырыуса ҡытлыҡ кисерелә. Беҙгә ошо биш йыллыҡ аҙағынаса өҫтәмә рәүештә дөйөм майҙаны 600 урынлыҡ булһа ла дөйөм туҡланыу предприятиеларын арттырырға, киләһе биш йыллыҡты был йәһәттән удар төҙөлөш тип иғлан итергә кәрәк. Парк, кинотеатр, башҡа тамаша урындарында буфет, кафелар асыласаҡ. Баш ҡалала шулай уҡ Башҡорт кухняһы йорто, һуңғараҡ Сәй йорто асмай ҙа булмаҫ. Ошо йәһәттән дөйөм туҡланыу идаралығының структураһын да үҙгәртергә кәрәк, тип уйлайбыҙ. Әлеге ваҡытта өтө районға дүрт ашхана, бер ресторан тресы һәм бер туҡланыу комбинаты бар. Булған штат һәм эш хаҡы иҫәбенә һәр районда комбинат төҙөү маҡсатҡа ярашлы булыр ине.**

Ҡалала бөгөн 700-ләп аҙыҡ-түлек һәм промышленность тауарҙары магазины бар. Сауҙа майҙаны менән Өфө 70 процентҡа тәьмин ителгән. 1987 йылда «Башкирия» сауҙа үҙәген сафҡа индереү менән сауҙа майҙаны 13,3 мең квадрат метрға артты. 120 магазинға тауар контейнерҙар менән килтерелә. Ҡаланың төрлө мөйөштәрендә төҙөлөп ятҡан торлаҡтың тәүге ҡатын магазиндарға биреү ҡаралды.

Сауҙа итергә тауар ҙа кәрәк бит әле. Былтыр совет сауҙаһы ҡағыҙәләрен боҙоуҙың 900 осрағы теркәлде. Йөҙҙәрсә кеше тейешле яҙаһын алды, тиҫтәләрсәһе эшенән ҡыуылды, әммә проблема ҡала килә.

**— Халыҡ ҡулланыуы тауарҙары етештереүҙе арттырыу, кооперативтарҙың эшмәкәрлеге тураһында ла бер нисә һүҙ әйтһәгеҙ ине, Өфөлә кооператив хәрәкәт йылдам үҫә кеүек.**

— Үткән йыл бөтәһе 1,5 миллиард һумлыҡ халыҡ ҡулланыуы тауарҙары эшләп сығарылды. *Был эш менән* бөтәһе 178 предприятие — 1988 йылғынан 20-гә күберәк — шөғөлләнде. 58 яңы төр һәм тауар моделдәре үҙләштерелде. Мәҫәлән, «Өфөсельмаш» заводында «Өфө-4» кер йыуыу, «Гидравлика» берекмәһендә «Өфө-2» еп иләүсе машиналар, Өфө нефть эшкәртеү заводында Югославияның «Петроленвест» фирмаһы менән берлектә шампунь һәм башҡа тауарҙар эшләп сығарыла.

Өфөлә 1200 кооператив бар, уларҙа 38 мең кеше шөғөлләнә һәм улар хеҙмәт килешеүе буйынса продукция етештерә, хеҙмәт күрһәтә. Былтыр, мәҫәлән, кооперативтар халыҡҡа 700 миллион һумлыҡ, йәғни 1988 йылдағыға ҡарағанда 10 тапҡырға күберәк хеҙмәт күрһәтте. Улар шулай уҡ 37 миллион һумлыҡ халыҡ ҡулланыуы тауарҙары етештереүе, 25 миллион һумлыҡ төҙөлөш-монтаж эштәре башҡарған. Дөрөҫ, кооперативтар эшмәкәрлегендә етешһеҙлектәр ҙә юҡ түгел. Былтыр 500 кооперативтың финанс эше тикшерелде һәм 140-на табышты йәшергән, спекуляция менән шөғөлләнгән өсөн 3,2 миллион һумлыҡ түләү һалынды.

1990 йылдың бюджетын файҙаланыу билдәләнде. Ул экономикалағы хәлде һауыҡтырыуға, финанс кризисты бөтөрөүгә йүнәлтелгән. Әйләнештән налог түләү кәмелтелде, союз һәм федерация буйһоноуында булған дәүләт предприятиелары менән хужалыҡ органдарына табыштан түләү 1,8 тапҡырға арттырылды.

— Тулы мәғлүмәтле яуаптарығыҙ өсөн рәхмәт, Михаил Алексеевич, һеҙгә уңыш юлдаш булһын.

Әңгәмәне штаттан тыш хәбәрсебеҙ М. Хужин алып барҙы.



ВЛКСМ ағзаһы Азалия Ғәбәйҙуллина Салауат районының Салауат исемендәге колхозында Юныс һөтсөлөк фермаһында өс йыл эшләй. Баштан уҡ алдынғылар сафына ингән. Үткән 1989 йылда һәр һыйырҙан 3262 килограмм һөт һауған. Ауылдаштары уны ауыл Советына депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәткән.

А. БИЛАЛОВ фотоһы.

## ҠЫУАНЫСЛЫ ҺӨҘӨМТӘЛӘР



Беҙҙең Шаран районы ит һатыу буйынса дәүләт заказын йылдан-йыл арттырып үтәй. Планды тултырыуҙа һыйыр ите генә түгел, һарыҡ һәм сусҡа ите лә ҙур роль уйнай.

Сусҡа ите етештереүҙә һәм үрсем алыуҙа Калинин исемендәге колхоз фермаһы ҙур уңышҡа өлгәшә. А. Яҡупов етәкселек иткән был коллектив хеҙмәтте ойоштороуҙа алдынғы алымдар ҡуллана. Сусҡа ҡараусылар 2499 үрсем алған, һимертеүгә ҡуйылған сусҡалар тәүлегенә 546 грамға артҡа.

«Шаран» совхозының Наратаҫты сусҡасылыҡ фермаһы ла һәйбәт һөҙөмтәләргә ирешә. Бында коллективты Ф. Латипов етәкләй. «Мичурин» совхозынан Е. Кузьмина һәм Г. Наумова, Калинин исемендәге колхоздан Ф. Рафиҡова һәм М. Закирова, «Шаран» совхозынан У. Савельева һәм Л. Романова районда иң яҡшы сусҡа ҡараусыларҙан һанала. Ә Калинин исемендәге колхоздан мал һимертеүҙә эшләгән Р. Сәйетғәлин менән С. Шәйхулов тәүлегенә уртаса 546 грамм артым алып, районда иң юғары күрһәткескә өлгәште.

Ләкин районда сусҡасылыҡ тармағын үҫтереүҙең бөтә резервтары ла файҙаланылмай. «Сөн» һәм З. Мөстәҡимов исемендәге хужалыҡтарҙың сусҡа ҡараусылары тукландырыу һәм мал аҫырау технологияһын тупаҫ боҙоуға юл ҡуйып, бик аҙ үрсем ала, бында уртаса артым бик түбән, сусҡа балаларының күпләп ҡырылыу осраҡтары бар.

Һыйыр малдарын һимертеүҙә лә район малсылары уңыштарға ирешә. «Красно-Полянский» совхозынан Э. Миңлебулатова үҙ төркөмөндәге малдарҙан 750-шәр, ә Ф. Энгельс исемендәге колхоздан А. Петров 730-ар грамм артым алды.

Әммә районда ит етештереү темпы бөгөнгө көн талаптарына яуап бирмәй. Шуға ла төп бурыс — һыйыр ите етештереүгә мөнәсәбәтте тамырынан үҙгәртеү, бөтә хужалыҡтарҙа таналарҙы һайлап алырға, тоторокло рәүештә юғары артым өсөн көрәшергә, мораль һәм матди саралары ҡулланырға, малсылар араһында йоғонтоло социалистик ярыш ойошторорға кәрәк.

Ит һатыу планын үтәүҙә үрсем алыу ҙур әһәмиәткә эйә. Районда 100 һыйырҙан 100 быҙау алалар. Шул уҡ ваҡытта «Аҡбарис» совхозының Яңауыл бүлексәһендә, «Красно-Полянский» һәм «Дмитриево-Полянский» совхоздарында һыйырҙарҙы яһалма ҡасырыу тейешенсә ойошторолмаған, шуға ла бында һөҙөмтә уртаса район күрһәткесенән түбәнерәк.

Һарыҡ ҡараусылар ҙа һынатмай. Кир-Теләүле фермаһынан Н. Зарипова, З. Ғәзиуллина 100 инә һарыҡтан 128 бәрәс алды, ә ошо уҡ ферма чабандары Р. Камашев һәм А. Ғиззәтуллин һәр һарыҡтан уртаса 3,6-шар килограмм йөн ҡырҡҡан.

Беҙҙең районда бер нисә йыл инде малдың күпләп ауырыуы күҙәтелмәй. Бында ветеринарҙарҙың, шулай уҡ малсыларҙың хеҙмәт өлөшө ҙур.

Һәр хужалыҡта йылҡы тотола. Һәм һуңғы йылдарҙа йылҡының тоҡомо яҡшыртылды. Шулай ҙа аттарҙы туҡландырыуҙы, ҡарауҙы яҡшыртаһы бар әле. Был тармаҡта ат ҡараусылар: «Шаран» совхозынан М. Садиҡов, «Ыҡ» колхозынан Г. Ғирфанов һәм Ф. Нафиҡов бөтә күңелен һалып эшләй.

Бына шундай уңыштар менән тамамланы беҙҙең район малсылары 1989 йылды. Хәҙерге көндә ауыл эшсәндәре өсөн иң яуаплы осор — мал ҡышлатыу бара.

З. ФОКИНА,
АПО зоотехнигы.
Шаран районы.

# ЕР-ҺЫУЫБЫҘ НИ ҺӨЙЛӘЙ?

## Илеш ауылы

Район үҙәге элек Илеш ауылында булған. Шуға район Илеш районы тип аталған. Аҙаҡтан район үҙәге икенсе ауылға, Үрге Йәркәйгә күсһә лә, район үҙенең элекке исемен һаҡлай.

Илеш — боронғо башҡорт ауылы. Был ауыл башҡорттары борон ҡырғыҙ ҡәбиләһенең айыу тип аталған түбәһенә ҡараған. 1776 йылда П. И. Рычков төҙөгән һүҙлектә был ауыл тураһында түбәндәгеләр яҙылған:

«Илишева — деревня башкирская и ясашных татар Уфимской провинции на Казанской дороге при ключе впадающем в Сюнь. От Уфы в северо-западную сторону 145 верст. (Ҡара: П. И. Рычков. Лексикон или словарь топографический Оренбургской губернии. 1776. I том, ҡулъяҙма, 127-се бит). 1795 йылда бында 176 башҡорт, 65 ялланған (служилый) татар, 42 ясаҡлы татар, 10 типтәр иҫәпләнгән. Бында типтәр тигән һүҙҙе асыҡлап китергә кәрәк.

Типтәр — ул милләт исеме түгел, ә социаль төркөмдә белдергән термин. Ерҙең төп хужаһы (ғасаба) булмаған, тик ниндәйҙер шарт менән ер биләп ултырған кешеләрҙе типтәр тип йөрөткәндәр. Типтәр тип йөрөтелгән кеше милләте менән башҡорт та, татар ҙа, удмурт та, мари ҙа булырға мөмкин. Шулай булғас, типтәрҙең башҡорт булыуы ла ихтимал. Бының шулай икәнен 1901 йылғы сығанаҡтар раҫлап тора. Мәҫәлән 1901 йылда Илештә 28 татар — дәүләт крәҫтиәне, 654 ғасаба башҡорт, 99 типтәр (припущенник) башҡорт йәшәгән.

Илеш ауылы атамаһының сығышы кеше исеменә бәйле. Урындағы халыҡтың һөйләүенә ҡарағанда, Илеш ауылына тәү башлап 3 туғаны менән Илеш ҡарт килеп ултырған. Илеш исеме — ҡыҫҡартылған форма. Уның тулы формаһы йә Илмөхәмәт, йә икенсе форма булырға мөмкин. Әле осраған Илишев тигән фамилиялар ана шул ҡыҫҡарған форманан яһалған.

## Аҡҡүҙ ауылы — ҡушамат исемдән

Аҡҡүҙ исемен йөрөткән ауылдар был төбәктә икәү. Уның береһе хәҙерге Татар АССР-ында, икенсеһе Башҡортостанда, Илеш районында. Ике ауылға ла бүләр ҡәбиләһе башҡорттары нигеҙ һалған. Татарстандағы Аҡҡүҙ ауылы бүләр ҡәбиләһенең мышыға ырыуына ҡараған, ә Илеш районындағы Аҡҡүҙҙең ҡайһы ырыуға ингәне билдәһеҙ.

**Илеш районындағы Аҡҡүҙ ауылында тәүҙә тик башҡорттар ғына йәшәгән. 1795 йылғы ревизия (йәғни перепись) буйынса унда барлығы 27 өй булған, 85 ир кеше, 63 ҡатын-ҡыҙ йәшәгән. Дөрөҫ, 1776 йылда яҙылған һүҙлектә Аҡҡүҙ (икенсе исеме Ялҡыян) ауылында башҡорттар ясаҡлы татарҙар менән бергә йәшәгән, тип әйтелә. Ләкин был мәғлүмәттең ҡайһы Аҡҡүҙгә ҡарағанын асыҡларлыҡ миҫалдар табылманы. 1840 йылғы сығанаҡтарҙа был ауылда башҡорттарҙан тыш типтәрҙәр йәшәүе теркәлгән. Мәҫәлән, 1842 йылда Аҡҡүҙ ауылында ир енесенән 87 типтәр булған. Уларға башҡорттар бер ниндәй договорһыҙ 700 десятина ер бүлеп биргән. Был ваҡытта инде ауылдағы башҡорттар һаны 258-гә еткән. 1901 йылғы документтарҙа Аҡҡүҙҙә 682 кеше иҫәпләнгән. Әммә ни өсөндөр ундағы ғасаба (вотчинный) башҡорттар типтәрҙәрҙән (припущенниктарҙан) айырып күрһәтелмәгән. Ауылдағы барлыҡ кеше лә башҡорт типтәрҙәре (русса припущенники-башкиры) тип яҙылған.**

Аҡҡүҙ ауылы исеме үҙенең сығышы менән ҡыҙыҡлы. Был атаманың 3 төрлө сығышы булырға мөмкин. Беренсеһе: уның нигеҙендә аҡ «белый» һәм күҙ «шишмә», «родник» тигән һүҙҙәрҙән торған шишмә атамаһы ятырға мөмкин. Ләкин бындай шишмә ауыл тирәһендә юҡ. Икенсеһе: аҡкүҙ тип «аҡсарлаҡ»ты, (русса «чайка»ны) атаған башҡорт һөйләштәре бар. Мәҫәлән, Нуриман районында һәм Дим буйында йәшәгән башҡорттарҙа был шулай. Өсөнсөһө: аҡкүҙ тип күҙенә аҡ һалған кешегә лә әйтәләр. Ул башлыса ҡушамат, лаҡап исем (русса прозвище) булып ҡулланыла. Әлеге осраҡта, күрәһең, Аҡкүҙ атамаһы нигеҙендә ошо һүҙ ята. Быны ауылда һаҡланған легендалар ҙа раҫлап тора:

«Бынан нисәләр йылдар элек Торна ауылынан 6 кеше ошо матур тәбиғәтле урынға күсеп килеп ултырған. Уларҙың исеме Мансур, Бускум, Хисмәтулла, Абдулла, Күсәр, Миңнеғәли булған. Улар Мәскәү кенәзлегенән Себергә бара торған юл буйында ауыл ҡоралар. Ул юл хәҙер ҙә бар. Уразай юлы тип атала. Ошо юлдан йыш ҡына һөргөнгә ҡыуылған кешеләр үтә торған булған. Шулар араһында Ҡалҡаман тигән кеше булған. Ул ошо ауыл тирәһендә ҡасып тороп ҡала һәм урманда йәшәгән була. Уның бер күҙенә аҡ төшкән була. Яҡын тирәләге кешеләр Ҡалҡаман (йәғни Аҡкүҙ) йәшәгән ауылды Аҡкүҙ ауылы тип йөрөткәндәр. Шунан ҡалған «Аҡкүҙ» тигән исем».

Минеңсә, был дөрөҫлөккә яҡын. Сөнки ауылды кешенең исеме менән түгел, ә ҡушаматы менән атау осраҡтары бар.

## Бишҡурай — «биш әтәс»

Был атама тураһында матбуғатта һүҙ алып барылғайны инде. (Ҡара: Р. Шәкүр. Бишҡурай, йәғни... «биш әтәс.» «Совет Башҡортостаны», 28.02.82.) Унда Бишҡурай тигән 3 ауылдың тәүҙә Бишҡураз формаһында ҡулланылыуы, был һуңғы форманың биш һүҙенә һәм ҡураз «әтәс» тигән фарсы һүҙенең ҡушылыуы һөҙөмтәһендә барлыҡҡа килеүе тураһында һүҙ барғайны. Асылда был дөрөҫ аңлатма булырға тейеш. Бында беҙ бына ошо этимологияны яңы, өҫтәмә материалдар менән тулыландырырға булдыҡ.

**Эйе, Бишҡурай тигән өс ауыл бар. Уның береһе хәҙер Туймазы районында, икеһе (Бишҡурай, дөрөҫө Оло Бишҡурай һәм Бәләкәй Бишҡурай) Илеш районында.**

**Туймазы районындағы Бишҡурай ауылына ҡаңлы ҡәбиләһенең үрмәкәй түбәһенә ҡараған башҡорттар нигеҙ һалған. Илеш районындағы Бишҡурайға (Оло Бишҡурайға) иң тәүләп йәлдәк ҡәбиләһенең сырым түбәһе башҡорттары килеп ултырған. Бәләкәй Бишҡурай — Оло Бишҡурайҙан айырылып сыҡҡан ауыл. Ләкин унда башлыса типтәрҙәр генә йәшәгән. Тимәк, Оло Бишҡурай, Бәләкәй Бишҡурай йәлдәк ҡәбиләһенә, Туймазы районындағы Бишҡурай ҡаңлы ҡәбиләһенә ҡараған ауыл булған. 1795 йылда Бәләкәй Бишҡураз (йәғни Бәләкәй Бишҡурай) Бишҡураз тип аталған йылға ярында ултырған. Оло Бишҡураз (йәғни Оло Бишҡурай) Бөйәтъялы, Бишҡураз (йәғни Туймазы районындағы Бишҡурай) ауылы Ҡарандың несә Нөгөшкә ҡойған ерендә урынлашҡан булған.**

Бишҡурай исеменә килгәндә, шуны онотторға ярамай. 3 ауыл да барлыҡҡа килгән ваҡытында Бишҡураз тип аталып йөрөтөлгән. 1840 йылда өс Бишҡураздың береһе, айырып әйткәндә Бишҡураз йылғаһы буйында ултырған (хәҙерге Илеш районы Бәләкәй Бишҡурай) ауыл, Бишҡурай тип йөрөтөлә башлай (Ҡара: Малоизученные источники по истории Башкирии. Уфа: БФАН СССР, 1986. 129-сы бит). 1901 йылғы сығанаҡтарҙа хәҙерге Туймазы районына ингән ауыл да 2 формала, Бишҡураз һәм Бишҡурай тип теркәлгән. Күрәһең, күпмелер ваҡыт Бишҡураз һәм Бишҡурай формалары параллель ҡулланылған. Һуңғы осорҙа ғына Бишҡурай формаһы еңгән һәм бер үҙе генә ҡулланыла башлаған. Бының сәбәптәрен тарихсы, этнограф һәм крайҙы өйрәнеүсе Р. Г. Игнатьев бик һәйбәт асып һалған.

Ул, Бишҡураз атамаһының мәғәнәһе тураһында һүҙ алып барғанда, ике төрлө фараз итергә мөмкин, тип ҡарай.

Беренсеһе: «Бишҡураз «биш әтәс» тигәнде белдерә. Икенсеһе: ҡураз «әтәс» тигән төшөнсәнән түгел, ә үләнде белдергән һүҙ.

Ҡураз һүҙенең өсөнсө мәғәнәһе лә булған икән. Р. Г. Игнатьев уны килтермәһә лә, был һүҙҙең вульгар (уныңса әйткәндә «в неприличном смысле») мәғәнәлә ҡулланылғанына ишара яһай. Бына ошо хәл (йәғни ҡураз һүҙенең өсөнсө вульгар мәғәнәһе) уның ҡурай формаһында ҡулланылыуына булышлыҡ иткән дә инде. (Ҡара: Р. Г. Игнатьев. Названия вод, урочищ и прочих как памятники югров и Уфимской провинции).

(Записки Оренбургского отдела Русского географического общества. Выпуск VI, Оренбург, 1881. 148-се бит).

Нисек кенә булмаһын, бөгөн шуныһы асыҡ: боронғо Бишҡураз Башҡортостандың көнбайыш районында Бишҡурай формаһына күскән. Ә бына республикабыҙҙың төньяҡ районында боронғо **ҡураз** һүҙе һаман да элеккесә ҡулланылып йөрөй. Уның мәғәнәһе лә шул «әтәс» көйө ҡалған. Мәҫәлән, Ҡалтасы районында **Оло Ҡураз, Кесе Ҡураз** тигән ике ауыл бар. Башҡорттар был ауылды Оло Ҡураз, Кесе Ҡураз тип атаһалар, күрше ауылда йәшәгән татарҙар уны **Ҙур Атасауыл, Кесе Атасауыл** тип йөрөтәләр. Күреүегеҙсә, ҡураз һүҙен урындағы халыҡ «әтәс» тип аңлаған. Тимәк, был яҡтағы боронғо **ҡураз** һүҙенән яһалған ер-һыу атамалары булған. 1795 йылғы сығанаҡтарҙа Бөрө өйәҙендә **Иҫке Ҡураз, Ноғай Ҡураз** тигән ауылдар булыуы яҙылған. Шулай булғас, **ҡураз** күп кенә ер-һыу атамаларында ҡулланылған һүҙ булған. Ә инде Бишҡурай атамаһына килгәндә, шул асыҡланды: ул элек Бишҡураз формаһында йөрөгән, «биш әтәс» тигәнде белдерә.

А. КАМАЛОВ.
филология фәндәре кандидаты.

(Аҙағы. Башы 28-се, 29-сы һанда).

ЗАУЫҠ КОНКУРСЫ

# МИҺЫРБАНЛЫҠ БӨРКӨЛГӘНДӘЙ

Гөлсимә Рәжәпова (Сәлихова) Баймаҡ районы Ниғәмәт ауылында тыуып үҫкән. Уңды бөткәс, Башҡорт дәүләт университетының филология факультетында уҡый. Әле — «Совет Башҡортостаны» гәзитәһы редакцияһы хеҙмәткәре. Шиғырҙары республика матбуғатында, «Йәш көстәр» альманахында донъя күрҙе.

Гөлсимәнең шиғырҙарынан миһырбанлыҡ, балаларса бер ҡатлы зирәклек бөркөлөп торғандай. Йәш шағирәгә үҙ ижад һуҡмағынан ҡыйыуыраҡ атлауын, активыраҡ эшләүен теләйбеҙ.

## Яҙ

Түргә уҙмаһынса туҡтап
ҡалған
Оялсан бер ҡыҙый
шикелле,
Быйылғы яҙ, киләм,
килмәйем, тип
Инәлтергә оҫта һинкелле!

Албырғаны кеше:
йә ашыҡты,
Туҡтап ҡалды ҡайсаҡ
тотлоғоп.
Берсә тамсы һикерешә:
«тып! тып!»,
Берсә осоп китте ҡар
булып.

Яҙһылыуҡай — Ерҙең
наҙлы ҡыҙы,
Әй, сая ла икән, шаталаҡ.
Йә килә́м ти тағы,
йә килмәйем...
Йә кейҙерә туныи,
йә ҡабат

Систерә лә, ҡояш нурын
услап
Һирпеп-һирпә һипкел
йөҙҙәргә,
Һирпеп-һирпә һөйкөм
күҙҙәргә,
Шаҡырайта унан
көҙҙәрҙәй...

Әй быйылғы яҙҙы!
Килгәс, килгәс,
Донъя ярып ашыҡ,
сәсәп кил.
Япраҡ ярып шул саҡ
һәр күңел
Ҡыуандыра белеү—бәхет,
Бел!

## Ҡырыҫлыҡ

Аһ, ошо мәл ярлы булғым
килә,
Тал сыбығы кеүек
ҡалайым.
Тик биргәҙ миңә
ихласлыҡты,
Йомартлыҡты кемдән
алайым?

Бар йәберҙән азат,
йәберләүҙән,
Насар уйҙан һаҡла,
ергәнәм,
Морон торткан сибек
үләндә лә
Изге йән барлығын
бел генә.

Юҡ, кәрәкмәй донъя
етешлеге,
Байлығыңдың юҡтыр
кәрәге!
Булһын миңә күңел
йылылығы,
Илай белгән кеше йөрәге.

Аһ, ышанып бағһын
миңә күҙҙәр,
Яғымлыраҡ булһын
аҙ ғына...
Мине һөйгән кеше
гөл килтергән, —
Бары шуны, шуны аңларға.

## Изге әкиәттән килһәңсе

Ҡарашыңда күрәм:
аҡыл йүгәнендә
Сырмалттың да,
батыр аҙым яһап,
Ярһыу хисдәреңде
тыя алмай,
Бөгөн килдең миңә.
Миңә — ғазап!

Бал ҡортолай остоң,
арбайым, тип,
Ә күҙҙәрең хәтәр
йылтыраны...
Ҡыҙыу тойғоларҙан
ҡыйыуланып,
Йәш сәскәгә инсек
ынтылаһың...

Ә шулай ҙа кит һин!
Ҡыҙ йөрәге
Көтә мөхәббәтен
изгелектән.
Әгәр ғашиҡ була ҡалһам,
кил һин
Изгеләрҙән изге әкиәттән.

## Күгәрсенле өй

Оҫта инең, маһир инең,
Булдың эштә сымыры,
Әсәйеңдән күргәнһеңдер—
Ҡалкты баҫҡан ҡамырың.

Селтәрҙәрең ҡайма ине,
Уртала — пар күгәрсен.
Күлдәктәрең—аллы-гөллө;
«Килен, — тиҙәр, — егәрле!»

Хыял иттең: түрҙә торор
Ике күкен күгәрсен.
...Өс йыл үткәс, килде тағы
Күгәрсенде күрәһем.

Бер яҡ ситтә шыбыр-
шыбыр
Койә ҡайнәң:
«Эх, килен...»
Инде тупаҫланған ҡулың,
Сарланған әммә телең!

Ҡайҙа күксин
күгәрсенең —
Бәхетле һөйөү ҡошоң?
Низағлы өйҙән, ахыры, ул
Иәм тапмай киткән осоп.

## Аҡсарлаҡ

Ярҙарыңдан ҡайҙа
ашҡынаһың,
Ҡайҙа шулай, диңгеҙ,
ынтылаң?
Ярһыу йөрәгеңде
арбапмы
Йыһандарға йондоҙ-
ынйылар?

Ярҙарыңдан ҡайҙа
уҡталдың һин,
Онотоп бар гәмен
донъяның?
Йөрәгеңде йондоҙҙарға
илтеп
Бүләк итергәме уйланың?

Ташҡын хистәреңде
тыя алмай,
Миңә, миңә күккә
үрләйһең?
Ғишыҡынан ярһып
тулҡын ҡосҡан
Аҡсарлаҡты әллә
күрмәйһең?

...Аҡсарлаҡты миңә
күрмәнең?

* * *

Был ерҙәрҙә,
Килен ҡат-ҡат,
Йыйған яҡ
Батша-арҙаҡ.

Баҫып ҡаҙаҡ,
Булған ҡаҙа.
Революция
Аҡ юл йаҙа?

Халҡым минең
Телдән яҙа.

Гөлсимә РӘЖӘПОВА

Халҡым минең
Илдә аҙа.

Был бит — яҙа,
Эй, тарихым!
Ҡасан ғына
Булдың таҙа?

## Ҡышҡы этюд

Эй, осам мин, еләм, еләм
Елдән етеҙ саңғы менән,
Үҙем сыңғырҙатып көләм,
Аҡ яланды икегә теләм.

Шатлығымды меңгә бүләм,
Аҡ ҡайындарыма әләм.
Ә алдымда—көмөш келәм.
...Миңә көлгәнемде беләм.

Битеңде һыуыҡ семетә
Ә мин барыһына күнәм.
Сөнки минең арттан елә,
Килә берәү саңғы менән.

Үҙем еләм, үҙем көләм,
Әллә бар йыһаным көлә?
Бөркөт кеүек берәү елә,
Эҙҙәрҙә пар итеп килә...

## Улым бәхете

Эштән ҡайтҡас,
йылмайыуын күреп,
Атаһына улым талпына.
«Ҡайҙа оҙаҡ юғалдың
һин, әттә?»

...

Зөһрә ҠОТЛОҒИЛДИНА

# Тормош поезы

Беҙ ултырған поезд елә
генә
Тормош юлдарынан һәр
көндө.
Эреле-ваҡлы төрлө
туҡталыштар
Ымһындыра, саҡыра
һәр кемде.

Ана, көтә беҙҙе бала
саҡтың
Мөғжизәләр тулы аҡланы.
Оло бер сер: ниңә кис
булғаны,
Ниңә көн дә таңдар
атҡаны.

Теләйһеңме, теләмәйһеңме
һин:
Көтә беҙҙе—һағыш-
туҡталыш.
Ҡайғыны ла, ана,
ҡулын һуҙған,
Йөрәгеңде тот та бул
таныш.

Туҡталыштар арта
барған һайын,
Арта аҡыл, кәмей
костәрең.
Тоғро йәрҙәр кеүек көтөп
ала
Юлсыларын ғүмер
кистәре.

Әйләнеш тә бер саҡ тамам
булыр,
Үткән юлдар булыр төш
кеүә.
Һуңғы туҡталышта
кешеләрҙе
Тик бүтәндәр инде
төшөрә...

Азамат ТҮЗБӘКОВ

# Оҙаҡ барҙыҡ

Бар донъяны онотоп та,
Ҡулға-ҡулды тотондоҡ та,
Беҙ атланыҡ киләсәккә...
Тирә-йүндә тик
«гөл-сәскә»!

Юлһыҙ, утһыҙ атланыҡ
беҙ.
Ҡараңғылыҡ—тирә-яҡта.
Ҡояш батмай беҙҙең өсөн,
Таңдар атмай беҙҙең
хаҡҡа.

Оҙаҡ барҙыҡ —
Ете тиҫтә йыл.
Ҡайҙа һаҙлыҡ, ҡайҙа —
ҡая.
Үрләтәндә, аяҡ тая.
Үрһәләнгән ҡулдар тала.

Оҙаҡ барҙыҡ.
Мәңгелектең
Сигеп эҙләп таптыҡ инде.
Ҡабат урап бөгөнгөгә
Ҡайттыҡ инде.
Ҡайттыҡ инде!

Әллә инде беҙ бары тик
Буҙҙыҡ ҡулды киләсәккә?
Әллә инде беҙ бары тик
Бер күҙ һалдыҡ
күрәсәккә.

# Яҙыусылар һөйләшә

Башҡортостан Яҙыусылар союзының сиратһыҙ асыҡ партия йыйылышы КПСС Үҙәк Комитетының партияның XXVIII съезына Платформаһы проектын тикшереүгә арналды. Йыйылышты алып барыусы партия ойошмаһы секретары Булат Рафиҡов был проект хаҡында ҡыҫҡа ғына инеш һүҙ әйтеп, шунан үҙе тарафынан шәхси планда әҙерләнгән йыйылыш резолюцияһын уҡып ишеттерҙе лә яҙыусыларҙы ошо документ хаҡында һөйләшеүгә саҡырҙы. Резолюция тексы буйынса ҡыҙыу бәхәстәр барҙы. Һүҙ күберәк унда Платформа проектының етешһеҙ яҡтарын сағылдырыу кәрәклеге тураһында булды. Фекер алышыуҙарҙа Мөкәрәмә Садиҡова, Рыңат Солтанов, Рәшит Солтангәрәев, Азат Мағазов, Нәжип Асанбаев, Зәйни Рафиҡов, Аҫылғужа Баһуманов, Таңһылыу Ҡарамышева, Фәкиһә Туғыҙбаева, Ҡәҙим Аралбаев, Рәмил Хәкимов, Фәйыҡ Мөхәмәтйәнов, Наил Ғәйетбаев, Фәүзиә Рәхимғолова, Ирек Киньябулатов — йәмғеһе 21 кеше ҡатнашып, резолюцияға етди һәм ҡыҙыҡлы тәҡдимдәр, төҙәтмәләр индерелде. Күптәр Платформа проекты менән бәйләп, башҡорт халҡының киләсәк яҙмышы тураһында һөйләне.

Платформа ҡаты тәнҡитләнһә лә, йыйылыш уны нигеҙ итеп алырға мөмкин тип тапты.

# Замандаш

Ташбулат УСМАНОВ

# ДӘРЕС

(Хикәйә)

Йәй матур торғас, быйыл да Ғәбдинур ҡарт балды күп алды. Быуа улшуға ла күтәренке кәйеф менән ҡала баҙарында бал һата, йылдағыса аҡса менән кеҫәһен ҡалынайта. Уңышлы йәйҙән һуң кәйефтең күтәренке булмауы мөмкин түгел: байлыҡ бит, байлыҡ!

Етмеште ҡыуып барыуына ҡарамаҫтан, Ғәбдинур ҡарт йылдам эш итә, етеҙ хәрәкәттәр менән балды ауыҙ итергә теләүселәрҙең һауыттарына тамсыһын да ситкә ағыҙмай һалып бирә, үҙе һатып алыусыларҙың игтибарын ылап итә:

— Килегеҙ, хәҙерле иптәштәр, бал алығыҙ, бындай шифаны алмай үтеү гонаһ булыр, әйҙәгеҙ, шиклөнмәгеҙ, хәҙерлеләрем!

Көр тауыш менән, ихласлаңып китеп һатыу итеүсе Ғәбдинур бабай ҡапыл өнһеҙ ҡалды. Уға халыҡ араһынан, тишерҙәй булып, үҙе кеүек үк йоштарҙаған сал сәсле, ҡаҡса йөҙлө ҡарт ҡарап тора. Ғәбдинур ҡарт аптырай төштө. Ни кәрәк был әҙәмгә? Бал алырға теләгә юҡтыр, сөнки сиратҡа баҫмаған, ситтәрәк тора. Ғәбдинур ҡарт, һискәнеүен белдермәҫ өсөн, тәүге көр кәйефен һаҡларға тырышты.

Белеп булмай, әллә ни тип яла яғыр, сәйер кеше күрәһә.

Тегә ҡарт текләп тора бирҙе лә, хәнәғәт булғандай, шап-шап атлап халыҡтың мыҡтыған ереңә инеп юғалды.

Ҡояш та байып өлгермәне, Ғәбдинур ҡарт балын һатып бөттө. Хәҙер ҡайта һалып әбейҙе шатландырырға кәрәк, пачка-пачка аҡсаны күрһә, Сәгиҙәһе, биле ауыртыуға ҡарамай, үрле-ҡырлы һикереп китәсәк. Илле аҡсаны ярата ла һуң уның әбейе! Улай тиһәң, кем аҡса яратмай.

Ҡайтҡас, әбейе менән күҙгә-күҙ ҡарашып, тәмләп сәй эстеләр. Ҡала күстәнәстәре менән самауырҙа ҡайнаған сәй икеләтә тәмле тойолдо. Бабайы бөгөнгө уңышлы һатыу тураһында һөйләне, әбей, һәр саҡтағыса, уның булдыҡлылығын хуплап, һүҙ ҡыҫтырып ултырҙы.

Шул саҡ тышта Аҡтырнаҡ ниҙәлер тынғыһыҙ лауылдарға тотондо. Күп тә тормай, ишек шаҡыныллар. Ҡарттың йөрәге әҙәлеп киткәндәй булды. «Килделәр» тигән уй мейеһен ярып үтте.

— Д-да, әйҙүк!

— Мөмкинме?— Башмаҡтай эттән ҡурҡҡан таныш булмаған егет тыш та быш килеп керҙе.—Һаумыһығыҙ. Уф, эт̆егеҙ яман икән.

— Әле һауғыһабыҙ, өйҙә, улым, үтеп ултыр, бындараҡ кил, ишек төбендә тормаҫһың бит инде,

Ташбулат Усманов Әбйәлил районы Ташбулат ауылында 1966 йылда тыуған. Әле Башҡорт дәүләт педагогия институтының филология факультетында V курста уҡый.

— Ярай, ярай, борсолмағыҙ, зинһар. Мин оло бер йомош менән килгән инем һеҙгә, Ғәбдинур олатай... Ирҙәгә—Тыныслыҡ дәресе. Унда һеҙҙе лә саҡырабыҙ. Ваҡытығыҙ булһа, беҙҙең үтенесте кире ҡаҡмаҫһығыҙ, тип ышанабыҙ. Рәхим итегеҙ. — Егет тынып ҡалды.

— Ә ниңә мотлаҡ мине саҡырырға булып киттегеҙ һуң әле ул? Башҡаса ветерандар бөтмәнме ни?

Егет яуапты шунда уҡ ҡайтарҙы:

— Хәким бабайға барғайным, ул һеҙгә ебәрҙе, һеҙҙе ул, кисәләргә һирәк йөрөй, бабың, тине.

— Ә-ә, улай икән...—Ғәбдинур ҡарттың алҡымына ниҙер килеп төйөлдө. Тауышы шыйылдап сыҡты, төйөрҙө йотоп ебәрергә иткәйне, тыны ҡыҫылды, күҙҙәрен шар асып, әбейенә ҡулдары менән ишара ҡылды—сәй бир әле. Әбейе тиҙ генә үҙе эсеп ултырған сәйен сайпылта-сайпылта бабайына һонто. Уныһы, сәсәй-сәсәй, сынаяҡҡа йомолдо. Төйөр үтеп китеп, бер аҙ тынысланабирғәс, Ғәбдинур ҡарт:

—Барам улым, барам инде,— тип яуабының тамам икәнен белдерҙе.

Егет, бабайҙың буштан ғына сәсәп китеүенә аптырап, сығып китте.

Ниндәй мәкерле уйҙан ебәрҙе икән Хәким, уныбыны һиҙенмәйме икән шул ер ҡорто? Ғәбдинур бабайҙың хәле тамам насарайҙы, әйтерһең, өҫтөн бер нисә бәйләүән ир баҫа. Ыңғыраша-ыңғыраша сисенде лә урындыҡҡа, әбейе йәйгән түшәккә һуҙылып ятты. Иң мөһиме — ҡаушамау. Шул ыбыр-сыбыр алдында бәйләрәп торһам, мин—мин түгел. Ә хәҙер, йоҡларға, йоҡларға, йоҡларға...

Иртәгеһенә Тыныслыҡ дәресендә уҡыусылар йонсоған ҡарт ветерандың

михнәтле йөҙөнә баҡтылар. Сабырһыҙлыҡ менән ҡан ҡойоҫ һуғыштың тере шаһитын тыңларға әҙерләнде улар.

Класта тынлыҡ урынлашты, Ғәбдинур ҡарт, тамаҡ ҡырып алғандан, һуң, һүҙ башланы;

— Балалар, ысынлап та, беҙҙең йәш саҡ бик ауыр осорға тура килде. Һеҙгә ҡарағанда күңелемә рәхәт булып китә. Һеҙ матур тормошта йәшәйһегеҙ; уйнайһығыҙ, көләһегеҙ... Ни ашайым, ни кейәйем тигән ҡайғы юҡ, ихлас, тырышып белем алырға, илгә кәрәкле егеттәр һәм ҡыҙҙар булып үҫергә кәрәк һеҙгә. Илебеҙҙең матур киләсәге һеҙҙең ҡулда.

Алдағы партала ултырған малай ҡул күтәрҙе лә, тотлога-тотлоға һорарға ашыҡты:

— Олатай, нип-дәй ҡызыҡлы ваҡиғалар иҫегеҙҙә ҡалған, һуғыш тураһында һөйләмәҫһегеҙме?

Ҡарттың күҙ алдына ҡаяу ҡаҙап ҡарап ҡот осҡос ва-

ҡиғалар килде. Зиһененән һуғыштың тәүге көнөнән алып һуңғы көндәренә тиклем булған хәлдәрҙән өҙөк-өҙөк төрлө күренештәр яҡтырып уҙҙы; оборона, ҡамауҙа ҡалыу, ундағы интегеүҙәр, иң тетрәткесе—ҡулға алыныу, үлем лагеры...

Былар ялған түгел ине.

— Бына бер генә күренеш һөйләйем,— Ғәбдинур ҡарттың тауышы үҙенә сит кешенеке кеүек, ҡалтырыбыраҡ ишетелде.—Беҙҙе бер мәл командирыбыҙ разведкаға ебәрмәк булды, немецтарҙың беҙгә һөжүм итеү ваҡытын белеү өсөн «тел» алып килергә кәрәк ине...

Уҡыусылар көлеп ебәрҙе.

— Эйе, эйе, «тел», ҡулға алып килтергән дошманды «тел» тип атайҙар, эhе-hе-hе.— Ғәбдинур ҡартҡа балаларҙың ихлас көлөүе бер аҙ тын алырға ирек бирҙе.—Беҙ биш егет риза булдыҡ, үҙ теләгебеҙ менән, булды. Шунан урман буйлап фашистар торған яҡҡа күҙҙәлдыҡ. Беҙҙең «маҡсат» — береп доштандың, йәғни часовойҙы, йә икенсе бер асыҡ

ауыҙ... тын... күҙҙ... Улар... лай... килте... мотор... ишетә... тимәк... Тиҙ... араһы... ысыл... ра я... Яҡты... Күп... автома... сиклә... Фашис... т... булы... Сәгә... Әле,... раубе... ташлан... немец... тешеп... тормоз... туҡтап... Ун т... сығып... ны... береңе... кәйе... нан н... ментар... портфел... ланды... Уҡыу... гиргәй... зал... алдары... гәк... посола... ты...

Йәш сәскәгә иисек
ынтылаһың...

Ә шулай ҙа кит һин!
Ҡыҙ йөрәге
Көтә мөхәббәтен
изгелектән.
Әгәр ғашиҡ була ҡалһам,
кил һин
Изгеләрҙән изге әкиәттән.

## Күгәрсенле өй

Оҫта илең, маһир илең,
Булдың эштә сымыры.
Әсәйеңдән күргәнһеңдер —
Ҡалҡты баҫҡан ҡамырың.

Селтәрҙәрең ҡайма ине,
Уртала — пар күгәрсен.
Ҡулдаҡтәрең—аллы-гөллө;
Килен,—тиҙәр,—егәрле!»

…ыял иттең: түрҙә торор
…ке күксин күгәрсен.
…өс йыл үткәс, килде тағы
…үгәрсенде күрәһем,.

…ер яҡ ситтә шыбыр-
шыбыр
…өйә ҡәйнәң:
«Эх, килен...»
…нде тупаҫланған ҡулың,
…арланған әммә телең!

…айҙа күксин
күгәрсенең —
…әхетле һөйөү ҡошоң?
…изағлы өйҙән, ахыры, ул
…м тапмай киткән осоп.

## Аҡсарлаҡ

Ярҙарыңдан ҡайҙа
алғыныһың,
Ҡайҙа шулай, диңгеҙ,
ынтылаң?
Ярһыу йөрәгеңде
арбапымы
Йыһандағы йондоҙ-
ынйылар?

Ярҙарыңдан ҡайҙа
уҡталдың һин,
Онотоп бар ғәмен
донъяның?
Йөрәгеңде йондоҙҙарға
илтеп
Бүләк итергәме уйланың?

Ташҡын.хистәреңде
тыя алмай,
Ниңә, ниңә күккә
үрләйһең?
Ғишығынан ярһып
тулҡын ҡоҫҡан
Аҡсарлаҡты әллә
күрмәйһең?
...Аҡсарлаҡты ниңә
күрмәнең?

• • •

Был ерҙәрҙә,
Килеп ҡат-ҡат,
Йыйған яһаҡ
Батша-арҙаҡ.

Баҫып ҡаҙаҡ,
Булған ҡаза.
Революция
Аҡ юл һыҙа?

Халҡым менең
Телдән яҙа.

Гөлсимә РӘЖӘПОВА

Халҡым менең
Илдә аҙа.

Был бит — яза,
Эй, тарихым!
Ҡасан ғына
Булдың таҙа?

## Ҡышҡы этюд

Эй, осам мин, еләм, еләм
Елдәй етеҙ саңғы менән.
Үҙем сыңғырҙатып көләм.
Аҡ яланды икегә теләм.

Шатлығымды меңгә бүләм,
Аҡ ҡайындарыма әләм.
Ә алдымда—көмөш келәм.
...Ниңә көлгәнемде беләм.

Битеңде һыуыҡ семетә
Ә мин барыһына күнәм.
Сөнки минең арттан елә,
Килә бәрәү саңғы менән.

Үҙем еләм, үҙем көләм,
Әллә бар йыһаным көлә?
Бөркөт кеүек бәрәү елә,
Эҙҙәрҙе пар итеп килә...

## Улым бәхете

Эштән ҡайтҡас,
йылмайыуын күреп,
Атаһына улым талпына.
«Ҡайҙа осаҡ юғалдың
һин, әттә?»

«Һағынған да инде,
алһана!»

Көслө ҡулдар күтәрҙе лә
ҡосто:
«Улым минең, улым,
терәгем!»
Кескәй йөрәк менән
ҡуша тибә
Һөйөү тулы ата йөрәге.

Ғүмер үрҙәренә
артылғанда
Әйҙәгәндә төрлө тарафтар,
Улдар, улдар!
Юлдаш булһын һеҙгә
Көслө ҡулдар,
көслө ҡараштар.

# БИТАРАФ БУЛМАЙЫҠ!

## (ЙӘШ ЯҘЫУСЫЛАРҒА ҺҮҘ)

Һәр милли әҙәбиәт үҙ халҡының тарихын, быуындан-быуынға күсә килгән йолаларын, ғөрөф-ғәҙәтен, милли рухын сағылдырған көҙгө ул. Был яҡтан беҙгә бөйөк рус әҙәбиәте ыңғай өлгө булып тора. Фән һәм башҡа сығанаҡтарға таянмайынса, әҙәби әҫәрҙәрҙе уҡып һәм өйрәнеп, мең йыллыҡ рус халҡының үткән барлыҡ тарихын белеп була. Мәҫәлән, бөйөк шәхестәр Суворов һәм Кутузов тураһында унарлаған роман ғына түгел, меңәрләгән повесть һәм хикәйәләр, тарихи тикшеренеүҙәр ҙә яҙылған. Ә инде һуңғы һуғышты иҫкә алһаҡ, был өлкәлә һуғышта булған да, булмаған да бихисап яҙыусылар уңышлы ижад итә.

Ә хәҙер инде үҙебеҙҙең хәлгә әйләнеп ҡайтайыҡ. Бынан бер 7-8 йыл элек берәр сит кеше әҙәбиәтебеҙ буйынса башҡорт халҡының тарихын, булған-үткәнен белергә теләһә, бик ҙур аптырашта ҡалыр ине. Был ниндәй ул, үҙ тарихы, үҙ бөйөк шәхестәре булмаған халыҡ, тип уйлар ине. Һуңғы йылдарҙа был күңелһеҙ күренеш яйлап ҡына ыңғайға үҙгәреп килә. Әйҙәгеҙ, китаптар донъяһы буйлап тарихҡа бер сәйәхәт яһайыҡ. 16 быуаттың яртыһына тиклем әҙәбиәттә ҙур бер бушлыҡ ята. Шунан инде Ә. Хәкимовтың романдары күренеп ҡала. Шуларҙың береһе «Һыуыр ҡумта» исемлеһе, 1989 йылдың РСФСР-ҙың Дәүләт премияһына лайыҡ булды. Ары, 18 быуат башына тиклем тағы ла «аҡ» тап. Ғ. Хөсәйеновтың «Батырҙар ҡиссаһы», Б. Рафиҡовтың «Ҡараһаҡал»ы, Ғ. Ибраһимовтың «Кинйә»һе был осорҙо аҙмаҙ яҡтыртып ҡала.

Әйтергә кәрәк, башҡорттоң иң бөйөк шәхесе, йырсы һәм яугир, Салауат Юлаев тураһында әҙәбиәтебеҙҙә бер генә әҫәр ҙә юҡ. Ғ. Ибраһимов романында Салауаттың йәш сағын сағылдырған ине, ары китергә ваҡыты етмәне шул мәрхүмдең.

19 быуаттағы башҡорттарҙы һүрәтләгән ике генә әҫәр бар — ул Я. Хамматовтың «Төньяҡ амурҙары» һәм Р. Шәкүрҙең Аҡмулла тураһында яҙған китабы. Октябрь революцияһы осоро һәм граждандар һуғышы тураһында әҫәрҙәр күп һымаҡ та, ләкин торғонлоҡ ваҡытында яҙылғанға күрә, уларҙа ниндәйҙер бер яҡлылыҡ һиҙелә.

Әйтергә кәрәк, ошоғаса был бик ҡатмарлы дәүерҙең бар ҡаршылыҡтарын, беренсе башҡорт хөкүмәте эшмәкәрлеген объектив күҙәләндергән әҫәр юҡ. Шулай уҡ халҡыбыҙҙың ҡаһарман улы Муса Мортазин һәм уның көрәштәштәренең әҙәбиәттә булырға тейеш урыны һаман буш тора. 20—30-сы йылдарға ҡайтып ҡараһаҡ, шундай уҡ хәл. Ә инде һуңғы һуғышты алһаҡ 300 меңгә яҡын кеше юғалтҡан, 280 герой биргән халыҡтың һәм республиканың батырлығын тулыһынса әҙәбиәттә һүрәтләй алдыҡмы? Юҡтыр, моғайын.

**Хәҙергә ысынбарлыҡҡа күҫәйек. Үҙебеҙҙең күҙ алдында, милли геройыбыҙ Муса Гәрәев. әленке обком етәкселәренең эҙәрлекләүҙәренә түҙә алмай, икенсе йыл эсендә ҡарайып-көйөп, вафат булды. Ә беҙ уны үлгәндән һуң ғына Өфөнөң почетлы граждандары исемлегенә керетә алдыҡ. Ә бит Гәрәевты бөтә донъя тарихсылары II донъя һуғышының иң күренекле осоусы-штурмовигы тип атаған.**

Күптәр «Освобождение» кинофильмын ҡарағандарҙыр. Унда төп геройҙарҙың береһе — 1050 полктың 2-се батальон командиры майор Ф. Шаповаловты хәтерләйһегеҙҙер. Ә бына уның командиры, Гитлерҙың концелярияһын алыусы Исхаҡ Ғүмәровты белеүселәр бик аҙҙыр, тип уйлайым. Ул беҙҙең яҡташ, Баймаҡ районының Мәмбәт ауылында тыуып үҫкән. Хәҙер Өфөлә йәшәй. Үҙәк газеталар уны йыш ҡына иҫкә алалар, ә беҙҙекеләр—ләм-мим. Бер ике йыл элек Ғүмәров тураһында өлкә газеталарҙың береһенә кескәй генә заметка яҙған инем, военкомат баҫырға ҡушманы тип яуап бирҙеләр. Уны йыл һайын, Берлиндың почетлы гражданы булараҡ, ГДР-ға саҡырып торалар, ә Өфөләге яҡындағы мәктәптең пионер сборына ла саҡырғандары юҡ. Ә бит И. Ғүмәровтың (йәки уның полкы) исеме бөтә донъя тарихи һәм мемуар әҙәбиәтендә осрай.

Ике йыл элек беҙ данлы генералыбыҙ Таһир Күсимовты һуңғы юлға оҙатҡан инек. Әлегә тиклем Өфөнөң бер урамына ла уның исеме бирелмәгән.

Ошо хөрмәтле кешеләребеҙ тураһында әҙәби әҫәрҙәр бармы? Ҡайҙан килә икән ошо битарафлыҡ, вайымһыҙлыҡ? Әлбиттә, торғонлоҡ заманынан. Ул заман беҙҙе бик күп насар ғәҙәттәргә өйрәтте. Беҙ унда башҡорт булыуыбыҙҙан, үҙ тарихыбыҙҙан, үҙ телебеҙҙән оялырға, халыҡ мәнфәғәтен һанға һуҡмаҫҡа, үҙ ырыуҙашыңа ауыр хәлгә ҡалған сағында ярҙам итмәҫкә һәм тағы ла бик күп нәмәләргә күнектек. Әсә телен белмәгән бер быуын йәштәр тәрбиәләнек, урмандар бөтөрҙөк, йылғалар ҡороттоҡ...

Хәҙер инде үҙгәртеп ҡороу заманы был баш-баштаҡлыҡтарҙы бөтөрөргә һуңғы мөмкинлек бирә. Был эштә үҙебеҙҙән башҡа бер ниндәй яҡшы закон да, Мәскәүҙән ебәрелгән кантон да ярҙам итмәҫ. Киләсәк быуындар алдында беҙҙең изге һәм яуаплы бурыс ул. Үҙебеҙҙең тарихҡа, телгә, тыуған еребеҙгә, ырыуҙаштарға битараф булмайыҡ, йәш яҡташтарым!

Р. РАМАЗАНОВ.

Өфө.

# …амандаш

Ташбулат УСМАНОВ

# ДӘРЕС

## (Хикәйә)

…ҡыҫылды, күҙҙәрен шар …, әбейенә ҡулдары мен… ишара ҡылды—сәй бир … Әбейе тиҙ генә үҙе … ултырған сәйен сайпыл… …айпылта бабайына һон… Уныһы, сәсәй-сәсәй, сы… …ҡа йомолдо. Төйөр үтеп …п, бер аҙ тыныслана …әс, Ғәбдинур ҡарт:

—Барам улым, барам ин… —тип яуабының тамам …нен белдерҙе.

…Егет, бабайҙың буштан …а сәсәп китеүенә апты…, сығып китте.

…Ниндәй мәкерле уйҙан …рҙе икән Хәким, уны…ны һиҙенмәйме икән шул … ҡорто? Ғәбдинур бабай…ң хәле тамам насарайҙы, …терһең, өҫтән бер нисә …леүән ир баҫа. Ыңғыра…-ыңғыраша сисенде лә …ындыҡҡа, әбейе йәйгән түшәккә һуҙылып ятты. Иң …һиме — ҡаушамау. Шул …ыр-сыбыр алдында бәйле…п торһам, мин—мин түгел. … хәҙер, йоҡларға, йоҡлар…, йоҡларға...

…ИРТӘГЕҺЕНӘ Тыныслыҡ дәресендә уҡыусылар …рт ветерандың йонсоған михнәтле йөҙөнә баҡтылар. Сабырһыҙлыҡ менән ҡан ҡойғос һуғыштың тере шаһитын тыңларға әҙерләнде улар.

Класта тынлыҡ урынлашты. Ғәбдинур ҡарт, тамаҡ ҡырып алғандан һуң, һүҙ башланы:

— Балалар, ысынлап та, беҙҙең йәш саҡ бик ауыр осорға тура килде. Һеҙгә ҡарайым да күңелемә рәхәт булып китә. Һеҙ матур тормошта йәшәйһегеҙ: уйнайһығыҙ, көләһегеҙ... Ни ашайым, ни кейәйем тигән ҡайғы юҡ, ихлас, тырышып белем алырға, илгә кәрәкле егеттәр һәм ҡыҙҙар булып үҫергә тейешһегеҙ. Илебеҙҙең матур киләсәге һеҙҙең ҡулда.

Алдағы партала ултырған малай ҡул күтәрҙе лә, тотлоға-тотлоға һорарға ашыҡты:

— Олатай, ниндәй ҡыҙыҡлы ваҡиғалар иҫегеҙҙә ҡалған, шуларҙы һөйләмәҫһегеҙме?

Ҡарттың күҙ алдына ҡамауҙа ҡалған ҡот осҡос ваҡиғалар килде. Зиһененән һуғыштың тәүге көнөнән алып һуңғы көндәренә тиклем булған хәлдәрҙән өҙөк-өҙөк төрлө күренештәр яҡтырып үҙҙы: оборона, ҡамауҙа ҡалыу, ундағы интегеүҙәр, иң тетрәткесе—ҡулға алыныу, үлем лагеры...

Былар ялған түгел ине.

— Бына бер генә күренеш һөйләйем,— Ғәбдинур ҡарттың тауышы үҙенә сит кешенеке кеүек, ҡалтыраныбыраҡ ишетелде.—Беҙҙе бер мәл командирыбыҙ разведкаға ебәрмәк булды, немецтарҙың беҙгә һөжүм итеү ваҡытын белеү өсөн «тел» алып килергә кәрәк ине...

Уҡыусылар көлөп ебәрҙе.

— Эйе, эйе, «тел», ҡулға алып килтергән дошманды «тел» тип атайҙар, эһе-һе-һе.— Ғәбдинур ҡартҡа балаларҙың ихлас көлөүе бер аҙ тын алырға ирек бирҙе.—Беҙ биш егет риза булдыҡ, үҙ теләгебеҙ менән, эйе. Шунан урман буйлап фашистар торған яҡҡа ҡуҙғалдыҡ. Беҙҙең маҡсат — берәй дошманды, йәғни часовойҙы, йә икенсе бер асыҡ ауыҙҙы, аңғармаҫтан, тауыштынһыҙ эләктереп, һөйрәп килтереү.— Уҡыусыларҙың күҙҙәре әйтеп аңлатҡыһыҙ ҡыҙыҡһыныу менән яна. Улар яугирҙең бер генә һүҙен дә ситкә ебәрмәй тыңлай.— Шулай ҡараңғылап китеп барабыҙ. Бер ваҡыт мотор тырылдаған тауыш ишетелә. Әһә, беҙ әйтәбеҙ, тимәк, яндан ғына юл үтә. Тиҙ генә ары атланыҡ. Ағас араһынан күҙәтеп ятабыҙ—ысынлап та юл. Алыҫта фара яҡтыһы баҙлап ҡалды. Яҡтылыҡ яҡыная төштө. Күп тә тормай, еңел автомашина менән мотоцикл килгәнен төшөндөк. Фашистар! Оҙаҡ уйларға ваҡыт тар — тәүәккәлләргә булдыҡ. Тегеләр беҙҙең тәңгәлгә етеүе булды, ут астыҡ. Эйе, оноттканмын, тәүҙә берәүебеҙ матайға граната ташланы. Унда ултырған ес немец юлдан түңкәрелеп төшөп китте. Машина ҡапыл тормоздарын һыҙғыртып туҡтаны ла эсенән дүртәү сығып урманға ҡаса башланы. Өсәһен дөмөктөрҙөк, береһенең патрондары бөткәйне, ҡулға алдыҡ. Шунан ни, «тел» алып, документтар һалынған офицер портфелен, ҡоралдар йыйнап, әйләнеп ҡайттыҡ.

Уҡыусылар «ҡарт яугир»гә һоҡланып, хайран ҡалып ҡаранылар. Уларҙы алдарындағы бөкөрәйә биргән, сәстәренә сал ҡунған, йонсоған йөҙлө бабайҙың заманында шундай арыҫлан йөрәкле батыр булыуы иҫ-аҡылдарын китәрҙе.

— Әй, балалар, балалар. Беҙ күргәндәрҙе хоҙай бер ҡасан да һеҙгә күрһәтмәһен инде,— тип, Ғәбдинур ҡарт һүҙенең тамамланыуын белдерҙе. Ләкин уҡыусылар, ныҡыша торғас, батыр разведчиктың инсек һуғыш аланынан яралы командирҙы алып сығыуын, бер саҡ ҡыҙыу атыш мәлендә автоматтан бер юлы 5-6 дошманды «һепереп» һалыуын, «тигр» танкыһын граната бәреп шартлатыуын, шунда уҡ үҙ яурынына ярсыҡ эләгеүе тураһындағы уйлап сығарылған ваҡиғаларҙы һөйләргә мәжбүр итте.

Уҡытыусы, уҡыусылар исеменән рәхмәт, хөрмәт белдереп, Ғәбдинур ҡартҡа сәскәләр бәйләме тоттторҙо...

МӘКТӘПТӘН сығыу Ғәбдинур ҡарт өсөн яурындарынан тау төшөүгә тиң булды. Ул аларған күҙҙәрен алыҫҡа төбәгән дә, ҡулындағы сәскәләрен ҡыйыр-ҡыймаҫ ҡына тотоп, урамдан атлай. Әйтерһең ҡыҙыл сәскәләр ут булып яндыра, ҡулдарҙы өтә... Ләкин сара юҡ... Ташларға ярамай.— кеше күрәсәк, әммә күкрәккә лә ҡыҫып булмай—хаҡы юҡ. Ғәбдинур ҡарт, үҙе лә һиҙмәҫтән, ҡарашын томалап алған күҙ йәштәре аша ҡып-ҡыҙыл сәскәләргә ҡыймай ғына баҡты. Ә сәскәләр... уға ҡып-ҡыҙыл ҡан булып күренде. Эйе—ҡан. Яуҙаштарының ҡаны. Көс-хәл менән иҫәтаһына инде, сәскәләрҙе атып бәрҙе. Ташланған, етемһерәгән сәскәләр туҙышып, саңланып ятып ҡалды. Ғәбдинур бабай уларға бүтәнсә ҡарамаҫҡа тырышып, өйөнә ыңғайланы, ләкин тупһаны үтеүе булды, гәрһәлдәп иҙәнгә ауҙы. Ҡото осҡан әбейе йүгереп килгәндә, ыңғырашып ята ине. Тырмаша торғас, Сәғиҙә ҡарсыҡ бабайын урындыҡҡа мендереп һалды.

Ауырыу ҡартты бер туҡтауһыҙ ниндәйҙер шәүләләр эҙәрләне: берсә иҫенә килде, берсә ҡабат тәрән һаташыуға тарыны. Күмәк ҡара шәүләләр асыҡ йөҙҙәргә әүерелеп, Ғәбдинур ҡартты ҡыуҙы. Ҡырҡ алты йыл аша Молдавия егетенең йән өҙгөс ҡысҡырыуы ҡолаҡ төбөндә яңғырап тик тора:

— Сволочь. Сволочь. Сволочь. Подлец. Подлец. Но ат!

Ғәбдинур ҡарттың, яфаланып ята торғас, күҙ алдында томан артындағы кеүек ниндәйҙер йөҙ пәйҙә булды. Туҡта, был бит теге әҙәм...

— Ғәбдинур, әллә ниндәй кешеләр килгән, һине һорайҙар,— тигән әбейенең тауышынан уянып китте Ғәбдинур ҡарт.

Бер нисә минуттан ҡаласа кейенгән әҙмәүерҙәй өс ир килеп инде. Мыҡты кәүҙәләрендә ҡупшы плащтары һылашып тора, баштарында эшләпә, иҙеүҙәренән галстуктары күренә. Бындай кешеләр ауыл яғында бик һирәк осрай—кемдәр булыуы мөмкин? Тегеләрҙең артынса бәләкәй генә кәүҙәле ҡарт инде лә, туп-тура хәлһеҙ ятҡан ауырыуға күҙ ташланы. Ғәбдинур ҡарт секерәйгән күҙҙәрен уға төбәне. Ҡараштар осраштты.

Ғәбдинур ҡартты бөтә һыуҙан утҡа ырғыттыларсмыни, бөтә тәнен ниндәйҙер көс ҡапыл ҡорошторғандай булды, йөрәген терелә йолҡоп алдыларсмы! Тере ҡалыу өсөн үҙ ҡулдары менән атып үлтергән, үҙе менән бергә әсиргә төшкән әҙәмдәрҙең береһе баҫып тора бит! Юҡ, юҡ, ышанырлыҡ түгел. Теге донъянан килгәндер был. Шаһиттар ҡалмаһын тип улар йығылғас та һәр береһен еңтекләп яңынан атып сыҡҡайны бит. Тимәк, үлмәй ҡалған.

—Баҙарҙағы кеше, баҙарҙағы кеше!..—тип йөн өҙгөс итеп ҡысҡырып, Ғәбдинур ҡарт тағы ла һаташа башланы. Көтөргә булдылар. Тиҙҙән Ғәбдинур ҡарт яңынан иҫенә килде. Өс бәһлеүән ирҙең береһе папкаһынан ҡағыҙ сығарҙы ла елберҙәтеп өҫтәлгә килтереп һалды.

— Бына, һеҙҙе ҡулға алыу тураһында ҡағыҙ, йыйынығыҙ,— тине.

...Автомашина күтәргән туҙан болото һауала тирбәлеп йөрөнө лә, бөтөнләй булмағандай, тыныс ҡына кире ергә ултырҙы.

# Рәми

## СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Бөтә ауыл халҡы Брагиндың ҡанһыҙлығынан ҡан илаған. Брагиндың рөхсәтенән тыш егет кәләш алырға, ҡыҙ кейәүгә сығырға ла теләй түгел. Әгәр егет кәләш алһа инде, Брагин үҙе тәүге өс көндө ҡыҙ менән үткәрә. Кем ҡаршылаша, эше уңдан түгел, яҙмышы шул Брагин ҡулында: башын ҡырҡа ла ташлай. Үҙенең дә бер духтыр мәрйәһе була. Ул мәрйә Брагин менән ҡунып алдынан ҡыҙҙың ҡыҙ булыу-булмауын, ауырыу-фәлән түгелме икәндеген тикшерә. Әминдең аласаҡ кәләшен дә шулай мыҫҡылдарға ниәт итә. Халыҡтың асыуы сығырынан сыға. Әмин, халҡының был хәленә намыҫланып, үс алырға, үҙенең ҡыҙын да һаҡлап ҡалырға йыйына. Мының өсөн уңайҙы ваҡытты һайҙай.

Брагин, яҙғыһын өйрәктәр уйыны башталғас, Ирәндек буйында ятҡан Талҡаҫ күленә ауға йөрөй торған була. Әмин үҙенең иптәштәре менән, Брагиндың ауға килеүен аңдып, Талҡаҫ ситендәге ҡамыштар араһына ята. Брагин яҡшы юрғаларҙы ектереп, кәмә алып, Талҡаҫҡа килә. Килеп, кәмәгә ултырып, Талҡаҫтың уртаһына еткәнсе, Әмин шул саҡ ҡамыштар араһынан күкрәгендә шыуышып яр ситенә килә. Талҡаҫтың уртаһында һаман да әле бер утрау бар. Брагин ана шул утрауҙа ҡоштар атып, балыҡ бешертеп, күңел аса икән. Әминдең иптәше Сураш кәмәгә атып, уны тишеп, һыуға батырайыҡ, ти, Брагинды. Сураш атып ебәрә, кәмә тишелә. Тегеләр утрауға саҡ-саҡ сығып ҡала. Шул саҡ Әмин йәйәһенең керешен тартып ебәрә, уҡ туп-тура Брагиндың күкрәген тишеп үтә. Брагин алтын балдағын, ярҙан ҡолап, бата башлағас, бармағынан һурып алып, күлгә ташлай. Теге духтыр мәрйәһе генә ҡасып ҡотола. Был хәлде Өрәнбөргә барып һөйҙәй, тиҙәр.

Брагиндың теге исемде алтын балдағы Ирәндек аръяғындағы Яукүлдә йылымға эләккән бер балыҡ эсенән килеп сыҡҡан. Талҡаҫ менән Яукүл Ирәндек аҫтынан тоташып ята икән шул әнә.

Был тирәнең халҡын Әмин ҡазанан ҡотҡара, үҙенең ҡыҙын да һаҡлап ҡала. Үҙе ҡасып сығып китә Стәрҙе яғына.

Халыҡ Брагиндың өйөн, ғәскәрен туҙҙырып, ул ултырған урынды һөрөп ташлап, Брагиндың эҙе лә ҡалмаһын, тип зират эштәп ебәргән. Хәҙер ҡаҙғанда шул урындан нигеҙ таштары, кирбестәре, таҡталары килеп сыға әле.

Аҙаҡ, батшанан килеп һорашып йөрөһәләр ҙә, бер кем бер һүҙ ҙә әйтмәгән. Әле беҙҙең заманда ла зимский килеп:

— Темәстәге кнәз ҡайҙа буған? — тип һорап йөрөгән.

Халыҡ күрмәне лә, белмәне лә. Тик хәҙер ана Әмин сығарған аҡ таштар кәбәндәй булып ята, ана бит өй артында Әмин сабып ҡалдырған аҡ таш ята.

Шулай буған был хәл. Кәм тигәндә лә, хәҙер быға бер 200 йылдан да артыу ваҡыт үткән. Хәҙер инде алтынсы быуын: Әмин, Мөхәммәт, Назар, Үтәмәш, Фатих, Ниғмәт. Ниғмәттән тыуған Әшрәф. Әшрәфтең үҙ ауыҙынан ишеттем мин. Ә Ниғмәт үҙе йөҙгә етеп үлгән. Кәм тигәндә лә шул ике йөҙ йылдан артыҡ ваҡыт инд... Шулай.

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—28-се, 29-сы һандарҙа).

### КҮҪӘК БЕЙ

(Бөрйән тарихы тураһында легенда)

1950 йылдың ғинуарында Бөрйән районының Иҫке Монасип ауылындағы ҡарт һунарсы (74 йәштәге) Муллағолов Ғелметдин бабай һөйләүе буйынса ҡышҡы саңғы походында Байназар балалар йортоноң тәрбиәләнеүселәре тарафынан яҙып алынған. Байназар балалар йорто тәрбиәләнеүселәренең поход альбомынан 1952 йылдың 22 авгусында күсереп алынды.

Бынан бик күп йылдар элек хәҙерге Мәсем тауы тирәһендә Мәсем хан йәшәгән. Мәсем хан бик күп ерҙәрҙе биләп, уның ҡул аҫтында ете ырыулыҡ булған. Был ырыулыҡтарҙың башында ырыу башлыҡтары — батырҙар торған.

Мәсем хандың ҡырҡ улы, бик матур бер ҡыҙы булған. Бер көндө хандың ҡырҡ улы дөйә менән юлға сыҡҡан. Юлда уларға уҫал януар осрап, ҡырҡ дөйәне һәм хандың утыҙ биш улын ҡырып ташлаған. Тик биш кенә егет был бәләнән ҡасып ҡотолған һәм Мәсем ханға хәбәр иткәндәр. Мәсем хан аптырап ҡалған. Ул ат еткән ергә ат саптырған, хат етәр ергә хат ебәреп, ете ырыулыҡҡа хәбәр иткән. Хандың саҡырыуын ишетеп, батырҙар, ҡулдарына һөңгөләр, алмас ҡылыстар алып, аттарға менгән. Алты ырыу башлығы үҙҙәренең күп батырҙары менән Мәсем ханға килеп тә еткән.

Бөрйән ырыуы башлығы Ҡараҡоломбәт тә үҙенең ике йөҙ илле батырын менеп килгән.

Тик иң алыҫ Ҡыпсаҡ ырыуы башлығы Бабысаҡ бей килеп етмәгән. Ул, хат алғас та, һигеҙ батырын алып, юлға сығырға йыйына. Уның яҡыраҡ ҡына алған Иәмилә исемле ҡатыны Бабысаҡ бейҙең юлға сығырын белеп, уны ебәрергә теләмәй.

Иәмилә бик матур ҡыҙ була. Бабысаҡ бей уны Урта Азия яғынан үҙенә ҡатынлыҡҡа алған була.

Иәмилә бик иңәлеп, ялбара башлағас, Бабысаҡ бей уны үҙенең янына ултыртып, уның оҙон сәстәрен һыйпап, өгөтләй башлай:

— Ҡайғырма, Иәмиләм. Мин иҫән-һау әйләнеп ҡайтырмын, — ти ҙә Иәмиләне күкрәгенә ҡыҫып, үбеп ала. Иәмиләнең ниңәлер йөрәге ярһый, уның эҫе күҙ йәштәре иренең янып торған сикәләренә төшә. Бабысаҡ бей:

— Өҙгөләнмә, илама, Иәмиләм, мин һине бер ваҡытта ла яңғыҙ ҡалдырмам, — ти. Башын аҫҡа эйә лә һуңғы тапҡыр йәп-йәш ҡатынына әйләнеп ҡарай, уның йомшаҡ ҡулдарын күкрәгенә килтерә лә әйтә:

— Әгәр мин ҡайта алмаһам, һин яңғыҙ түгел, тиҙҙән һин ир бала тыуҙырырһың, ул һиңә ярҙамсы булыр. — Шулай тигәс, атына атланып, Мәсем ханға ҡарай юлға сығып китә.

Был ваҡытта Мәсем хан эргәһенә алты ырыу башлығы үҙҙәренең батырҙары менән йыйналып бөтөп, Бабысаҡ бейҙе көтәләр. Мәсем ханға етмәҫ элек өс көн алда Бабысаҡ бейҙең ат тояҡтарының тау... ишетелә. Өсөнсө көн Бабысаҡ бей үҙенең һигеҙ батыры менән Мәсемгә килеп етә. Барыһы ла уны ҡаршы ала. Хатта, атаһының тыйыуына ҡарамаҫтан, хандың ҡыҙы ла, юлға сығып ҡарап тора.

Батырҙар бөтәһе лә йыйналып бөткәс, Мәсем хан уларға ҡот осҡос януарҙың ҡырҡ каруанды ҡырып, улдарын үлтереүен һөйләй, ошо януарҙы үлтерергә ҡуша. Януарҙы үлтергән кешегә ярты байлығымды, ҡыҙымды бирәм, тип вәғәҙә итә.

Батырҙар юлға сыға.

Дүрт батыр — Ҡараҡолометбәт, Бабысаҡ бей, тағы икәү бергә китәләр. Бик күп ерҙәр гиҙеп йөрөйҙәр, ләкин бер ни ҙә таба алмайҙар.

Һуңынан, кәңәшләшеп, дүртеһе дүрт яҡҡа китә.

Бабысаҡ бей яңғыҙ урмандар, яландар, йылғалар, туғайҙар үтә. Оҙаҡ эҙләнеп йөрөй торғас, бик бейек бер тауға килеп сыға. Уҡ-һаҙаҡтарын ергә ҡуйып, хәл ала ла тирә-яҡтарҙағы урман-яландарға ентекләп ҡарап сыға. Шул ваҡыт ҙур яландың уртаһында өйөлгән күбә дәүмәлендәге бер нәмәнең ятыуын күрә. Эҙләй торған януарҙың шул икәнлеген белеп ала ла эргәһендә ятҡан баш ҙурлыҡ ташты алып, януарҙы ултыр өсөн уға ҡарай бәрә. Таш януар эргәһенә барып төшөп, ерҙе аҡтарып инеп китә. Януар һиҫкәнеп башып ҡалҡыта һәм күтәрелеп тора башлай. Шуны ғына көтөп торған Бабысаҡ бей уғын төҙәп атып ебәрә. Уҡ януарҙың түшенә ҡаҙала. Ул тирә-яғына ҡаранып ала ла ҡоторонол ерҙе тырнай, үкерә башлай. Уның тауышына тирәләге тауҙар һелкенеп китә, урмандар шаулап ҡуя. Ваҡыт үткән һайын януар көсһөҙләнә, хәлдән тая, ергә йығыла.

• Почтанан

## ҮҘАҢЫБЫҘ НИ ХӘЛДӘ?

Халыҡтың үҙаңын нигеҙҙәрҙең нигеҙе тип атар инем. Был мөһим тойғо Башҡортостандың төрлө район башҡорттарында төрлөсә. Беҙҙең бай тарихлы Стәрлебаш районында хәл маҡтанырлыҡ түгел. Ошо һығымтаны мин уҡытыусы-агитатор булараҡ халыҡ менән аралашырға тура килеү һөҙөмтәһендә яһаным.

Өлкән класс уҡыусыларының милли мәсьәләгә ҡарашын белгем килде. Улар менән үткәргән әңгәмәләр кәйефте ҡырҙы: уҡыусыларҙың Тыуған ил яҙмышы һәм башҡа замана проблемалары менән ҡыҙыҡһынмауын аңланым. Кисектермәйенсә 8—10 класс уҡыусыларына ошо темаға арналған лекция уҡыным, «Башҡортостан. Уның үткәне, хәҙерге заман һәм киләсәге» тигән темаға диспут үткәрҙем. Был саралар ыңғай нәтижә бирҙе.

Үҙемдең күңелһеҙ һығымтамды раҫлап тағы ла бер дәлил килтерәм: беҙҙең районда үткән йыл республикабыҙға союздаш статусын биреүҙе һорап ҡултамғалар йыйылды. Һөҙөмтәлә ошо билдәле булды: районның бер генә башҡорт ауылы ла кампанияла ҡатнашмаған! Уҡытыусылар ауыл Советының әйтеүен көткән, ә ауыл Советы иһә — район Советтарының...

Ошо күңелһеҙ ваҡиғалар мине тәү ҡараштаа аңлайышһыҙ күренгән фекергә килтерҙе: боронғо наҙан башҡорттарҙың үҙаңы хәҙерге уҡый-яҙа белгән, социализм осоронда йәшәгән башҡорттарҙыҡынан төплөрәк булған. Шулай булмаһа, XVII быуат башынан алып үҙенең ер-һыуын, динен, иркен һаҡлап һәр 15—20 йыл һайын тиерлек восстаниеға күтәрелер инеме ни башҡорт халҡы?!

Руслаштырыу политикаһы шул заманда уҡ башланған булған икән. Ләкин беҙҙең боронғо ата-бабабыҙ культурабыҙҙы, телебеҙҙе, динебеҙҙе, илебеҙҙе йәнен биреп, ҡанын түгеп һаҡлап алып ҡала алған. Мең рәхмәт уларға.

Тағы ла мин рәхмәтемде Башҡорт АССР-ын төҙөү башында торған милли хәрәкәт лидеры Зәки Вәлидигә һәм уның көрәштәштәренә әйтер инем. Нәҡ улар «Татар-Башҡорт Совет Республикаһын төҙөү» проектын кире ҡаҡтырып, айырым Башҡорт АССР-ын төҙөүгә ирешеүҙә ҙур хеҙмәт күрһәткән. Ә хәҙер Башҡортостаныбыҙҙы ҡурсалауға беҙҙең сират етте.

Эште нимәнән башларға һуң?

Минеңсә, иң тәү башҡорт халҡына үҙаң тойғоһо тәрбиәләргә кәрәк. Ә бының өсөн хөкүмәтебеҙ айырым программа булдырырға бурыслы.

Матбуғатта Салауат Юлаев музейы асыу хаҡында һүҙ ҡуҙғатылғайны. Был тәҡдимде республикабыҙҙың бөтә башҡорттары күтәреп сыҡһын ине. Сөнки Салауат һәр милләттәшемдең күңелендә йәшәгән изге исем. СССР-ҙың теләһә ҡайһы мөйөшөндә лә Башҡортостандан икәнеңде әйтһәң: «Э-э, беләм, Салауат Юлаев», — тиҙәр. Халҡыбыҙҙың милли үҙаңын уятыуҙа Салауат батырыбыҙҙың исеменең әһәмиәте баһалап бөткөһөҙ ҙур.

Тел мәсьәләһендә дөрөҫ политика кәрәк. Республикаға исем биргән халыҡ теленә дәүләт теле хоҡуғы бирелмәһә, был ошо милләт үҫешенә шарттар тыуҙырмау тигән һүҙ буласаҡ. Былай булһа, бүтән телдәргә күсеү — ассимиляция артабан да дауам итәсәк, ә уның емештәре билдәле инде: «Башҡортостанда йәшәгән миллионға яҡын башҡорттарҙың яртыһы тиерлек үҙ телен белмәй йәки насар аңлай», — тип яҙа профессор Ғайса Хөсәйенов (ҡарағыҙ: «Литературная газета», 7.08.88.).

**Этник илдең төп халҡы теленә дәүләт статусын биреүҙе ҡайһы берәүҙәр уға өҫтөнлөк күрһәтеү тип аңлай. Һүҙ өҫтөнлөк хаҡында түгел, иҫән ҡалыу, йәшәү-йәшәмәү тураһында бара. Әлбиттә, республикала йәшәгән башҡа милләттәрҙең дә мәнфәғәттәрен ихтирам итергә кәрәк. Ләкин тәү сиратта төп милләтте ҡайғыртыу мөһим. Сөнки башҡорттар өсөн Башҡортостан ғына берҙән-бер атайсал, әрмәндәр өсөн — Әрмәнстан, татарҙар өсөн — Татарстан. Беҙҙең бүтән илебеҙ юҡ. Көн үҙәгендә милләтебеҙҙең юҡҡа сығыу процесын иң тәү үҙебеҙҙә туҡтатыу мәсьәләһе тора.**

**Халыҡ араһында киң таралған: «Балаларыбыҙ институттарға керә алһын, тип уҡытыуҙы рус теленә күсерҙеләр», — тигән фекер эсте бошора. Институттарҙа бит башҡорт балаларын башҡортса уҡытыуҙы ла ойоштороп була. Ни өсөн кәрәк булған һуң был политика? Яуап ябай. Бер телле халыҡтар менән идара итеүе еңел...**

Тағы ла бер бик етди мәсьәләне иҫкә төшермәйенсә булдыра алмайым: ул — бәхет эҙләп, тыуған ерҙәренән киткән башҡорттар хаҡында. Уларҙың «яҡшы тормоштан» ҡасмауы билдәле. Генофондыбыҙ емерелә. Ошо мәсьәлә буйынса «Урал» башҡорт халыҡ үҙәгенә һәм хөкүмәтебеҙгә тәҡдимем бар: республиканан күсеп киткән башҡорттарҙы ҡайтарыу саралары күрергә.

Уның өсөн:

а) уларҙы ҡайтырға өндәп мөрәжәғәт яҙырға;

б) ҡайтҡандарға беренсе ваҡытта ярҙам итер өсөн фонд булдырырға;

в) ауыл ерҙәренә ҡайтыусыларҙы беренсе сиратта торлаҡ менән тәьмин итеү тураһында республика масштабында ҡарар сығарырға һ. б.

Китеүселәрҙе лә туҡтатыу юлдарын эҙләргә кәрәк. Иүнәлеш билдәле: халыҡтың социаль, мәҙәниәт ихтыяждарын ҡәнәғәтләндерергә һәм тормош кимәлен күтәрергә кәрәк. Ил бюджетына йыл һайын аҡса индергән Башҡортостан халҡы яҡшыраҡ йәшәргә хаҡлылыр, тип уйлайым.

Билдәле булыуынса, йышыраҡ республикабыҙҙың бөлгән ауылдарынан ситкә китәләр. Китеүселәр араһында йәш ҡыҙҙар айырыуса күп. Ә улар буласаҡ ... тәр һәм әсәләр. Ҡыҙҙарҙың ситкә китеүе ауылдарҙа «Кәләш» проблемаһы тыуҙырҙы. Беҙҙең Стәрлебаш районында ғына 30 йәшкә тиклем өйләнмәгән егеттәрҙең һаны 500-ҙән артыҡ. Ә республика буйынса уларҙың һаны күпме? Ҡағиҙә булараҡ, был егеттәрҙең психикаһында кәмһенеү сифаттары барлыҡҡа килә. Был «комплекс» иһә уларҙы эскегә этәрә, боҙа. Уйлап ҡараһаң ауыл хужалығына ғәҙелһеҙ ҡараш күпме кешене нормаль тормоштан мәхрүм итә, күпме яҙмыштар ҡыйратыла... Ошо проблеманы хәл итеү өсөн үткән йыл беҙҙең районда «Кәләш» программаһы ҡабул ителде. Программа тәү сиратта халыҡтың социаль, мәҙәниәт-көнкүреш ихтыяждарын ҡәнәғәтләндереүҙе һәм ҡыҙҙарҙы эш урындары менән тәьмин итеүҙе күҙ уңында тота.

Беҙҙә башланған был файҙалы эш республикабыҙҙың башҡа райондарына ла өлгө булһа ине.

**Ф. ҒӘЛИМОВ,**
уҡытыусы.
Стәрлебаш районы,
Ҡаяҡаш урта мәктәбе.

# ҺҮҘЕ ҠАЙТҺЫН УРАП ХАЛҠЫНА

## (Эмиграциялағы башҡорт ғалимы тураһында)

Һүҙем йәнә Абдулҡадир Инан (Фәтхелҡадир Мостафа улы Сөләймәнов) тураһында. «Йәнә» тип әйтеүем шунан: газетабыҙҙың «Ленинсы» исемендә тәржемә булып сыҡҡан былтырғы 24 октябрь һанында Башҡортостанда тыуып үҫкән, атаҡлы «Рәсүлиә» мәҙрәсәһен тамамлаған, күп йылдар балалар уҡытҡан, Ырымбурҙағы «Ваҡыт» газетаһында, «Мөғәллим» һәм «Шура» журналдарында, шулай уҡ Ташкенттағы «Аҡъюл» газетаһында байтаҡ мәҡәлә һәм әҙәби әҫәр баҫтырған, 1918 йылда сыҡҡан «Башҡорт» газетаһының мөхәррире булған, башҡорт ғәскәрҙәре сафында революция бишеге — Петроградты һаҡлауҙа ҡатнашҡан, шулай ҙа һуңынан Совет властын ҡабул итмәһә, сит илгә сығып киткән А. Инандың тормошо хаҡында бәләкәй генә белешмә бирел, әҙәби мираҫтан бер нисә өлгө килтергәйнем. Һәгни газета уҡыусыға А. Инанды яҙыусы буларак таныштырғайным. Башлағанды ташлама, тиҙәр бит. «Ағиҙел» журналының быйылғы беренсе һанында профессор мәҡәләһе сыҡһа ла, ҡайһы бер уҡыусыларыбыҙҙың журналды алдырып уҡымауын (йәшерен-батырыны юҡ инде) иҫәпкә алып, А. Инандың ғалимлыҡ эшмәкәрлеген дә ҡыҫҡаса яҡтыртмаҡ булдым. Ғ. Хөсәйеновтың сығышына бәлки өҫтәлмәләр ҙә индерә алырмын.

Революция һәм граждандар һуғышы осоронда Башҡортостандағы милли хәрәкәткә етәкселек иткән Зәки Вәлиди менән бергә Совет республикаһы сиген уҙғас та А. Инан Иранға юлыға. Унда бер аҙ торғандан һуң Афғанстан, Һиндостан тарафтарына юл тота. 1924 *йылда Францияға, унан һуң Германияға һәм, ниһайәт,* 1925 йылдың аҙағында Төркиәгә килә. Бындағы Стамбул ҡалаһында ул күренекле төрөк ғалимы Фуад Көпрүлү менән осраша. Ф. Көпрүлү уның ҡайһы бер мәҡәләләре менән танып була һәм, фәнни эшкә һәләте һәм ынтылышы барлығын иҫәпкә алып, урындағы Төркиәт институтына эшкә урынлашырға ярҙам итә.

**Шулай итеп, А. Инан ғилмитикшеренеү институтында эшләй башлай. Оҙаҡламай «Яңы Кафказ» журналында «Төркестанлы», «Төркмән», «Абдулҡадир» һәм «Иҙел улы» имзалары менән мәҡәләләр баҫтыра. Боронғо төрки әҙәби ҡомартҡыһы «Китабы деде Ҡорҡут» («Ҡорҡут ата китабы») тураһындағы монографик хеҙмәте «Төркиәт мәжмүғәһе» тигән баҫманың беренсе томына индерелә. 1927 йылда ул Зәки Вәлиди (бында ул үҙен Зәки Вәлиди Тоған тип таныта) менән бергәләп «Яңы Төркестан» исемле журнал сығара башлайҙар. А. Инан 1928 йылда Төркиәләге «Халыҡ белеме хәбәрҙәре» журналын ойоштороуҙа ла ҡатнаша һәм шунда байтаҡ мәҡәләһен баҫтыра. Шул уҡ йүнәлештә «Төрөк хоҡуғы һәм экономикаһы тарихы» һәм «Әзербайжан йорт белеме» баҫмалары менән дә хеҙмәттәшлек итә.**

**1933 йылда А. Инан Төркиәнең баш ҡалаһы Анкараға күсеп килә. Бында уны президент Мостафа Кемаль (Ататөрк) ҡабул итә һәм уның фәнни эшмәкәрлегенә юғары баһа бирә. 1935 йылдан алып 1955 йылға тиклем А. Инан Анкара университетының Тел һәм тарих-география факультетында эшләй. Фәндәр докторы дәрәжәһенә ирешә. Аҙаҡ, ҡартлыҡ буйынса ялға сыҡҡанға тиклем, Төрөк культура ғилми-тикшеренеү институтында эшләй. Ғалим, фараз итеүенсә, 1975 йылда (был дата, әлбиттә, һуңынан конкретлаштырылыр) вафат була. Ғүмеренең һуңғы көндәренә тиклем эҙләнеүҙәрен дауам итә.**

А. Инандың ғилми мираҫы ғәйәт бай һәм күп яҡлы. Уның ес йөҙҙән ашыу мәҡәләһе һәм монографияһы билдәле. Был хеҙмәттәр Төркиәлә генә түгел, ҡайһы бер Европа һәм Азия илдәрендә лә баҫылып сыҡҡан. Ғалим шулай уҡ бик күп фәнни конференцияларҙа, симпозиумдарҙа ҡатнашҡан һәм унда докладтар менән сығыш яһаған.

Ул тюркология фәненең бер нисә тармағында эшләгән. Төрки халыҡтарының тарихы ла, әҙәбиәте лә, тел хосусиәттәре лә, ауыҙ-тел ижады ла, этнографияһы ла, хатта археологик ҡомартҡылары ла ҡыҙыҡһындырған уны. Шулай ҙа тел, фольклор һәм әҙәбиәт тарихы мәсьәләләренә күберәк иғтибар бүлгән, йәғни башлыса филологик тикшеренеүҙәр алып барған.

Ғалим боронғо төрки әҙәбиәтенең асыл үрнәктәре «Ҡутадғу билик», «Диуани лөғәтет-төрк», «Китабы деде Ҡорҡут» һәм «Кодекс Куманикус»ты, ҡырғыҙ халҡының мәшһүр эпосы «Манас»ты, урта быуат төрки әҙәбиәттәрендә киң таралған «Сыңғыҙнамә» әҫәрен өйрәнеүгә ҙур өлөш индергән. Утыҙынсы йылдар аҙағынан алып ул төрки халыҡтарындағы шаманизм күренештәре менән ҡыҙыҡһына башлай. Был өлкәләге эҙләнеүҙәренең һөҙөмтәһе булып «Тарихта һәм бөгөн шаманизм» (Анкара, 1954) тигән китабы һәм тиҫтәгә яҡын мәҡәләһе донъя күрә. Шуныһы ҡыҙыҡлы, 1972 йылда Төркиәгә фәнни командировкаға барған башҡорт совет ғалимы Ә. И. Харисов менән осрашыуында ул шаманизмды өйрәнеүен һаман да дауам итеүен, үрҙә аталған монографияһын камиллаштырыу өҫтөндә эшләүен белдерә.

**Баҫылып сыҡҡан хеҙмәттәре А. Инандың бөтә төрки телдәрҙе лә яҡшы белгәнлеге, ғәрәп, фарсы, рус һәм немец телдәрендәге сығанаҡтар менән иркен эш иткәнлеге тураһында һөйләй. А. Инан үҙенең ғилми эшендә рус һәм совет ғалимдары, атап әйткәндә В. В. Бартольд, Е. Э. Бертельс, В. В. Радлов, С. И. Руденко, Н. Ф. Катанов, Г. Н. Потанин, С. Е. Малов, А. А. Семенов, А. Ю. Якубовский, Е. К. Яковлев һәм Б. Я. Владимирцев хеҙмәттәрен дә киң файҙаланған, ҡайһыларының китаптарын төрөк теленә тәржемә иткән.**

**Ғалимдың яҙмаларында беҙҙең илдә йәшәгән төрки халыҡтарынан ҡаҙаҡ, ҡырғыҙ, үзбәк, яҡут һәм, әлбиттә, башҡорттарҙың тарихына һәм мәҙәниәтенә ҙур урын бирелә. Туған халҡының үткәне менән А. Инан Башҡортостанда йәшәгән осоронда уҡ ҡыҙыҡһына башлаған. Ауылдарҙа йөрөп, халыҡтың тормош-көнкүрешен күҙәткән, йолаларын өйрәнгән, фольклор өлгөләрен яҙып алған, әҙәби ҡомартҡыларын туплаған. Уның революцияға тиклем баҫылып сыҡҡан мәҡәләләре һәм әҙәби әҫәрҙәре лә асылда шул материалдарға нигеҙләнеп яҙылған.**

Эмиграцияға киткәнендә А. Инан үҙе менән ҡайһы бер ҡулъяҙмаларын да алған, күрәһең. Сөнки сит илдә баҫылған хеҙмәттәрендә ул йыш ҡына, үҙ шәхси архивына һылтанып, башҡорт яҙма ҡомартҡыларынан өҙөктәр бирә. Мәҫәлән, «Төрк туйҙарында экзогамия эҙҙәре» тигән хеҙмәтендә шундай юлдар бар:

«Башҡорт ҡыҙҙары туйҙың аҙаҡҡы көнөн, йәғни ҡыҙҙың кейәү ауылына китәсәге көндә, ҡайғылы көнгә әйләндерәләр. Үлеләргә әжит (некролог) һөйләгән кеүек ғәйәт әрнеүле аһәң менән ҡырҡ-илле ҡыҙ бер ауыҙҙан бына шулай итеп халыҡ йырын йырлай:

**Ефәк билбау, ҡондоҙ бүрек**
**һин алдырҙың, атаҡай!**
**Алты ала байталға**
**һин ҡайтҡанһың, атаҡай!**
**Ефәк шаршау, төлкө тун**
**һин алғанһың, инәкәй!**
**Алты ала һыйырға**
**һин һатҡанһың, инәкәй!**
**Көмөш эйәр, күк айғыр**
**һин алғанһың, ағаҡай!**
**Килгән дә яусы**
**ҡайтмаҫмы ни?**
**Һин биргәнһең, ағаҡай!..**

Әйткәндәй, 1943 йылда ғалимдың башҡорт туй йолаларына арналған махсус хеҙмәте баҫылып сыға. Ул «Башҡорт дүгүне (туйы)» тип атала.

Милли әҙәби ҡомартҡыларыбыҙҙан А. Инан «Сыңғыҙнамә»не айырыуса ентекле өйрәнгән. «Әзербайжан йорт белеме» журналының 1934 йылғы өсөнсө һанында ул, төплө дәлилдәр килтереп, әҫәрҙең XVI быуат башында Тура-тау тирәһендәге башҡорт ауылдарының береһендә ижад ителеүен иҫбатлай. Шунда уҡ үҙе менән Төркиәгә алып киткән ҡулъяҙма нөсхәнән өҙөктәр килтерә. Ғалимдың «Китабы деде Ҡорҡут» әҫәре менән башҡорт эпосы «Алпамыша» араһында уртаҡ мотивтар барлығын билдәләүе лә диҡҡәтте туплай. Ғөмүмән, уның хеҙмәттәрендә фәнебеҙ өсөн әһәмиәтле фекерҙәр һәм мәғлүмәттәр күп осрай.

Шуны ла әйтергә кәрәк, ғалимдың бер нисә мәҡәләһе Совет илен яманлау, социалистик ҡоролошто һүгеү, илебеҙҙәге аҙ һанлы халыҡтарҙың тормошон үтә аянысло итеп күрһәтеү рухында яҙылған. Хәйер, Совет властын ҡабул итмәй ситкә киткән кешенән бүтәнде өмөт итеп тә булмайҙыр. Ләкин, ҡабатлап әйтәм, бындай күренеш уның егерменсе йылдарҙа яҙылған бер нисә мәҡәләһендә генә күҙәтелә. Ошо яҡты ҡабартып, бөгөн дә ғалимдың мираҫынан баш тартһаҡ, ҙур хата эшләйәсәкбеҙ. А. Инан хеҙмәттәрен көнсығышты өйрәнеүсе күпселек совет ғалимдары, шул иҫәптән ут күршеләребеҙ ҡаҙаҡ һәм татар филологтары файҙалана, уға һылтанмалар яһай, тик беҙ генә ҡәҙерләмәйбеҙ, файҙаһын күрмәйбеҙ.

Үрҙә телгә алынған мәҡәләһендә Ғ. Хөсәйенов ғалимдың һайланма әҫәрҙәрен һәм хеҙмәттәрен үҙебеҙҙә баҫтырып сығарыу, фәнни әйләнешкә индереү мәсьәләһен күтәрә. Эйе, мәсьәлә тамам өлгөргән һәм уны хәл итеү өсөн шарттар бар. Тик эште кисектермәҫкә кәрәк!

**М. НӘҘЕРҒОЛОВ,**
**филология фәндәре кандидаты.**

---

# Халыҡ белергә тейеш

## *(Яҙыусы М. Чвановҡа һорау)*

СССР Верховный Советы депутаты Юрий Корякин «Жданов шыйыҡлығы йәки быҫраҡ ташлауға ҡаршы» тигән мәҡәләһендә («Огонек» журналы, 19, 1988 йыл), һеҙҙең мәғлүмәт буйынса былай тип яҙа: «Жданов китергә лә өлгөрмәй, Өфө ҡалаһында «кәртәләрҙе ҡолата» башлайҙар. Тере ҡалған Өфө кешеләре бөгөн дә ҡалтыранып ул «тарихи» экспедицияны, ҡулға алыуҙар һәм атыуҙар хаҡында иҫкә ала.

Ошаҡсы-провокаторҙарҙың береһе яҙыусылар йыйылышы трибунаһынан, үҙенең һаулығы булмауына ҡарамаҫтан, егерме алты «халыҡ дошманын» хөкөм ҡулына биреүе хаҡында ғорурлыҡ менән һөйләне».

Кем ул провокатор, ни өсөн исем-фамилияһын Башҡортостан халҡынан йәшерәһегеҙ? Беҙҙең белгебеҙ килә!

**Ф. АҠБУЛАТОВ.**
Хәйбулла районы.

---

# ЯҢЫЛЫШМАҒЫҘ...

Бик күп уйланыуҙарҙан һуң һеҙгә хат яҙырға булдым. Быйыл 11-се класта уҡыйым. 1986 йылда «Орленок» Бөтә Союз лагерында булдым, күп яҡшы нәмәгә өйрәндем. Лагерҙа уҡытҡан уҡытыусыларымды мин мәңге онотмаясаҡмын. Ә бына ни өсөн һуң беҙҙең яҡта шундай уҡытыусылар һирәк икән?

Мин йәшемә ҡарағанда — бәләкәймен, ләкин етешһеҙлектәргә күҙ йомоп ҡарарға теләмәйем.

Ниңәлер ҡайһы бер уҡытыусылар, ата-әсәһенә, туғандарына, характерҙарына ҡарап, уҡыусыларҙы кәмһетә. Мәҫәлән, минең атайым 1985 йыл вафат булды, бәлки, шуғалыр ҙа миңә айырып ҡарайҙарҙыр. (Миңә генә түгел, әлбиттә). Бер генә насар яҡты белеп алһалар — һин бөтөнләйгә насар уҡыусы булып ҡалаһың. Бәлки, был уҡыусы яңылыш ҡына, тик бер-ике тапҡыр ғына яңылышҡандыр, ә уның башҡа бик күп һәйбәт яҡтары ла барҙыр бит. Ошо көндән алып ул насар уҡыусылар иҫемлегенә инә, билдәләре лә түбәнәйтелә. Шулай булғас, нисек уҡырға барғы, ул уҡытыусының дәресенә инге килеп торһон инде. Тимәк, был уҡытыусылар ысын уҡытыусылар түгел! Һөнәр һайлағанда улар яңылышҡандар...

**В.**

Баймаҡ.

---

# 120 СӘҒӘТ

## *Нимә? Ҡайҙа? Ҡасан?*

### КҮП БЕЛЕҮСЕЛӘР — ГАЗЕТА УҠЫУСЫЛАР

Беҙҙең даими ҡатнашыусыларыбыҙға ҡайһы тур отшаған икәнлеген һораһаҡ, моғайын, күптәре — етенсе тип яуап бирәсәк. Үҙегеҙ уйлап ҡарағыҙ — был юлы уларҙың өсәүһе бөтә биш һорауға (!) ла яуап тапҡан! Зирәк уҡыусыларыбыҙҙың исемен әлегә әйтмәй торабыҙ, сөнки һәр береһе «ай белгесе» исеменә дәғүә итә. Килеһе турҙа уларҙың ҡайһыһы көслөрәк икәнен күрербеҙ әле.

Шулай итеп, көстәрегеҙҙе туплағыҙ — беҙ финишҡа яҡынлашабыҙ!

### VII ТУР ҺОРАУҘАРЫНЫҢ ЯУАПТАРЫ

1. Карапта артиллеристы командор тип йөрөтәләр.
2. Һунарсы ике күҙен дә йомһа, бер ни ҙә күрә алмаҫ ине.
3. Һыуҙан сыҡҡас, ҡаҙ ҡоро ергә баҫа.
4. Был ил — Япония. Иероглифтарҙы өҫтән аҫҡа ҡарай яҙғанлыҡтан, был эште ике ҡул менән дә башҡарып була.
5. Немец — йәнәһе «немой», йәғни рус телендә һөйләшә белмәй, имеш.

### VIII ТУР ҺОРАУҘАРЫ

1. Ниндәй ҡош быйма кейеп йөрөй, көрттә төнәй, поляр түңәрәге аръяғында ҡышлай һәм йылына ике тапҡыр үҙ ҡиәфәтен үҙгәртә?
2. Эттең ҡойроғона баҫһаң, ни эшләй?
3. Милан герцогствоһын яулап алыу өсөн нимә кәрәк?
4. Өфө үҙәгендә ни бар?
5. Урта быуат рыцарҙарының шлемындағы тар ғына уйым нимә тураһында һөйләгән?

Һеҙгә уңыш теләйбеҙ. Телефондар: 22-56-45, 23-46-38!

КҮП БЕЛЕҮСЕЛӘР КЛУБЫ.

Сафуан Әлибаевтың исеме республикабыҙҙа киң билдәле. Уның баҙыҡ биҙәкле, иҫтә ҡалыусан йырҙарын белмәгән кеше беҙҙә һирәктер. Уларҙы радио һәм телевидениенан йыш ишетергә, күп йыйынтыҡтарҙан, тиҫтәләгән грампластинкаларҙан табырға мөмкин. С. Әлибаевтың Роберт Ғәзизов, Рим Хәсәнов, Данил Хәсәншин кеүек композиторҙар менән ижади бәйләнеше ғәжәп емешле булды. «Дуҫлыҡ йыры», «Сәрмәсән», «Арыш башағы», «Әсә тураһында йыр» һәм башҡа күп йырҙарҙы халыҡ яратып ҡабул итте.

Авторҙың балалар өсөн яҙылған күп шиғырҙары һәм йырҙары мәктәп дәреслектәренә индерелгән. С. Әлибаевтың В. И. Ленин исемендәге Балалар фондына индергән шәхси өлөшө лә ҙур ғына.

Шуға ла «Пионер» журналы редколлегияһы һәм В. И. Ленин исемендәге Балалар фондының республика бүлексәһе шағир Сафуан Әлибаевты патриотик йырҙары һәм балалар өсөн яҙылған «Серле шишмә» китабы өсөн Салауат Юлаев премияһына тәҡдим итте.

Салауат Юлаев исемендәге республика премияһына тәҡдим ителдә

# Шиғриәттең серле шишмәһе

Шағир булыу, әлбиттә, һәр кешегә насип түгел. Уның өсөн шағир булып тыуырға кәрәк. Икенсенән, тәбиғәттең иң гүзәл феномены — кешенең эске донъяһын аңлау өсөн ғүмер буйы арымай-талмай эшләргә кәрәк. Өсөнсөнән, әҙәм балаларының ҡайғыһын-шатлығын үҙ йөрәгең аша үткәрергә тейешһең. Ә балалар өсөн ижад итеүе инде бигерәк тә ауыр, бигерәк тә яуаплы эш. Бында бала күңелле булыу кәрәк. Шуның өсөн дә балалар әҙәбиәте өлкәһендә эшләүсе шағирҙар бик аҙ. Улар араһында күренекле шағир Сафуан Әлибаевтың үҙенә генә хас урыны бар. Уның шиғри йыйынтыҡтары араһында — кесе йәштәге, урта йәштәге, оло йәштәге мәктәп балалары өсөн китаптар.

Шағир махсус педагогик белем алған, оҙаҡ йылдар республика пионер матбуғатында хеҙмәт иткән кеше. Уның тормош тәжрибәһе лә фәһемле.

Шуның өсөн кескәйҙәргә әйтәһе һүҙҙәре күп. Шағирҙың күп кенә патриотик шиғырҙарына композитор З. Исмәғилев, Р. Хәсәнов, Р. Ғәзизов, Н. Дауытов, Р. Сәхәүетдинова үҙҙәренең музыкаһын яҙҙы. Был йырҙар йәштәрҙә әсәгә, тыуған ергә, Тыуған илгә мөхәббәт тәрбиәләй, төрлө милләт балаларын дуҫлыҡҡа өндәй.

Беҙ был ҡыҫҡа ғына мәҡәләлә Сафуан Әлибаевтың «Серле шишмә» исемле китабына туҡталырға булдыҡ. Был шиғырҙар йыйынтығы, беҙҙеңсә, шағирҙың иң уңышлы китабы. Ул кесе йәштәге балаларға бағышлана. Китапты уҡып сыҡҡас, бала саҡта башҡорт теле дәрестәрендә яратып ятлаған һәм ғүмергә күңелгә һеңеп ҡалған Ғ. Туҡай менән М. Ғафури әҫәрҙәре иҫкә төшә.

«Серле шишмә» китабына ингән шиғырҙар ошо бөйөк шағирҙарҙың балалар өсөн яҙған әҫәрҙәренә бик тартым. Тимәк, автор классикаға нигеҙләнеп эш иткән. Һәр шиғыр күләме яғынан бик ҡыҫҡа, художество йәһәтенән ентекле эшләнгән, теле — һутлы, халыҡ һөйләше, йөкмәткеһе — балалар баҡсаһында тәрбиәләнеүсе, башланғыс мәктәптең 1—3 кластарында уҡыусы сабыйҙар аңларлыҡ.

**Китапта автор үҙен кескәй уҡыусыға яҡшылыҡ теләүсе педагог, түҙемле дидакт итеп күрһәтә. Авторҙың изге күңеленән сыҡҡан «серле» шишмә кескәйҙәрҙе үҙе артынан эйәртә лә эйәртә. Балаларға яҡшы донъяның төрлө серҙәрен сисә. Мәҫәлән, йылдың дүрт миҙгеле: «Һалҡын көндә», «Яҙғы ямғыр», «Һаумы, йәй!», «Әбейҙәр сыуағы». Был шиғырҙарҙы уҡығанда П. И. Чайковскийҙың «Времена года» исемле гүзәл музыка әҫәре иҫкә төшә. Ул да «Детский альбом» тип атала. Шағир кескәйҙәргә «Тәбиғәт ул һәр саҡ матур, тәбиғәттә насар йыл миҙгеле юҡ» тигән фекерҙе еткерә. «Йылғасыҡ та матур, яҙғы ямғыр ҙа матур, ҡалташ өҫтөндә күккә табан үрелеп үҫеүсе шыршы ла матур. Бик матур донъя! Елдәрҙең дә үҙ тоҫо бар, күрә бел дә тоя бел», — ти шағир.**

Автор тыуған тәбиғәттең байлығына хозурлана, һоҡлана. Серле шишмә уҡыусыны уралып-уралып йәнлектәр донъяһына ла алып китә. Һәр йәнлектең холҡон, йәшәү рәүешен, тышҡы ҡиәфәтен, кешегә файҙаһын аңлата — уларға ҡарата мөхәббәт уята. «Күргәндәрҙең барын нисек һөйләп бөтәһең инде», — тип йомғаҡлап автор тәртәне балаларға терәтеп ҡуя. Туған тәбиғәтте һөйөү тойғоһо Тыуған илгә булған мөхәббәттән айырылғыһыҙ:

**«Тыуған илем — бөтәбеҙҙе<br>Туған иткән төйәк ул,<br>Киләсәккә талпындырған<br>Беҙҙең хыял, теләк ул».**

Был шиғырҙар тәрбиәүи әһәмиәте яғынан бөйөк педагог К. Д. Ушинскийҙың балалар өсөн яҙған ҡыҫҡа хикәйәләрен хәтерләтә. Бик оло фекерҙе балаларға ябай ысул менән аңлатыу оҫталығының бер өлгөһө — «Аҡ ҡайын зары». Был шиғырҙа бөгөнгө көндә бөтә совет халҡын борсоған тирә-яҡ мөхитте, тәбиғәтте һаҡлап алып ҡалыу — экология проблемаһы 5—8 йәшлек бала аңына ярашлы итеп конкрет образда асып бирелә.

Хәҙер «Кем нимә ярата?» исемле бүлеккә күҙ һалайыҡ.

**«Был донъяла кемдәр генә<br>Нимә генә ашамай,<br>Аҙыҡ тапмай ята икән,<br>Эшләмәһә — йәшәмәй»,** —

ти ҙә ниндәй йәнлек ни ярата икәнде теҙеп аңлатып сыға шағир. Шиғыр аҙағында кешенең иң төп ризығы икмәкте маҡтай:

**— Бына инде күрҙегеҙме,<br>Икмәк ниндәй хикмәтле!<br>Шулай булғас, нимә кәрәк?<br>— Ҡәҙерләргә икмәкте!<br>Ҡәҙерләргә икмәкте!**

Бына балалар баҡсаһының ишеге ябылды. Мәктәп юлы башланды.

**«Һәр көн иртән шатланышып<br>Ашығабыҙ дәрескә;<br>Беҙ мәктәптә күмәкләшеп<br>Өйрәнәбеҙ һәр эшкә».**

Автор инде кескәйҙәрҙе мәктәп тормошонда етәкләй. Мәктәптә уҡыусы балаларға арналған шиғырҙарында инде шағир В. В. Маяковскийҙың «Нимә ул яҡшы, нимә ул насар?» тигән дидактик принцибына таянып эш итә. Кешеләргә изгелек эшләүселәрҙе дәртләндерә, яуызлыҡ эшләүселәрҙе шелтәләй. Тыуған илгә кәрәкле кешеләр булып үҫергә саҡыра. Китап «Тимурсылар» шиғыры менән тамамлана. Был шиғырҙа автор беҙ, ололар әйткәнсә, «шәфҡәтлелек» проблемаһын алға ҡуя. Ошо сюжет Биби әбей менән уҡыусы балалар араһындағы дуҫлыҡ аша сиселә.

«Серле шишмә» китабы художество, идея-политик, педагогик яҡтан бик бөхтә эшләнгән. Был йыйынтыҡҡа кергән шиғырҙар кесе йәштәге балалар өсөн башҡорт теле буйынса хрестоматияға индерерлек дәрәжәлә юғары кимәлдә яҙылған. Авторҙың ҙур ижади уңышы был. «Серле шишмә» китабының авторы Сафуан Әфтәх улы Әлибаев республикабыҙҙың Салауат Юлаев исемендәге премияһына лайыҡлы. Ә китапты бөтә уҡыусыларға ла етерлек тираж менән, төҫлө художестволы биҙәлештә баҫып сығарырға кәрәк. 1.5 миллион башҡорт халҡы өсөн 6000 экземпляр юҡ тигән һүҙ!

Р. БИКБАЕВ,
тарих фәндәре кандидаты.

А. ВИНОГРАДОВ фотоһы.

Автор гонорарын сит өлкәләге милләттәштәребеҙгә «Йәшлек» газетаһына яҙылыу өсөн бүләк итә.

• Яңылыҡтар

## АУЫЛДА МУЗЕЙ АСЫЛДЫ

Ошо көндәрҙә Ялсыҡай һигеҙ йыллыҡ мәктәбендә Тыуған яҡты өйрәнеү музейы асылды. Музейҙы 25 йыл уҡытҡан Нилефәр Әбйәлилова апай асты. Тантанаға бик күп халыҡ йыйылғайны.

Музей бик матур итеп биҙәлгән. Социалистик Хеҙмәт Геройы Шәүәли Вахитов, Дан ордендарының тулы кавалеры Хөрмәт Хөсәйенов, яугир-интернационалист Илшат Абдрахманов тураһында стендтар бар. Музейҙа ағас һәнәк, үлсәү, таҫтамал, тәпән, көршәк кеүек көнкүреш әйберҙәре, иҫке фотолар, төрлө альбомдар урын алған.

Музейҙы ҡарарға килгән ауыл кешеләре үҙҙәрендә тағы ла элекке әйберҙәр һаҡланыуын һәм уларҙы бында алып килергә теләктәрен белдерҙеләр.

Г. ВӘЛИТОВА,
6-сы класс уҡыусыһы.
Күмертау районы.

## «Йәнгүзәл»дәр — Баймаҡта

Йәштәр фестиваленең республика конкурсы лауреаты «Йәнгүзәл» фольклор ансамбленең исеме бынан бер-ике йыл элек күптәргә таныш түгел ине. Бөгөн иһә Башҡорт дәүләт университетының был коллективы тураһында республикабыҙҙың Баймаҡ, Ҡырмыҫҡалы, Әлшәй, Знаменка, Йылайыр райондарында яҡшы беләләр. Ансамбль Силәбе, Туймазы, Ҡазан ҡалаларында сығыш яһаны, хатта тауҙар иле Дағстанда ла башҡорт моңо үҙ дуҫтарын тапты.

Быйыл «Йәнгүзәл»дәр сираттағы сығышын Баймаҡ районында ҙур гастроль менән башлап ебәрҙе. Ҡунаҡсыл баймаҡтар студенттарҙы һәр ауылда күтәреп алды, хөрмәтләп оҙаттылар. Нәфисә Вәлиева башҡарыуында башҡорт йырҙары, Зәлиә Фәйзуллинаның өҙә баҫып бейеүҙәре, Илгиз Теләүбаев етәкселегендә егеттәрҙең һыҙҙырып ҡурайҙа уйнауҙары тамашасылар күңеленә хуш килде. Шулай уҡ егеттәрҙең коллектив бейеүен, Илгиз Теләүбаев (ҡурай), Мансур Хәйбуллин (баян), Айрат Сирбаевтарҙың (ҡумыҙ) триоһын сәхнәнән оҙаҡ ебәрмәй торҙолар. Концерттан һуң ойошторолған бейеүҙәргә, уйындарға ла ауыл халҡы ихлас ҡушылды.

Гастролдәр баймаҡтарҙа ла, «Йәнгүзәл»дәрҙә лә яҡшы тәьҫораттар ҡалдырҙы.

А. БУРАНҒОЛОВ,
БДУ студенты.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС:
450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04257. Заказ № 386.